**Имам БУХАРИ**

# Имандылық қағидалары

*Имандылық деген не?*
*Оған қалай қол жеткіземіз?*

بسم الله الرحمن الرحيم

**ИМАМ БУХАРИ**

# ИМАНДЫЛЫҚ ҚАҒИДАЛАРЫ

*Ата-ананы, баланы және туыстық қарым-қатынасты қадірлеу жөніндегі хадистер*

*Араб тілінен аударған:*
**Абдуссамад Махат**

ББК 86.31
И 86

*Араб тілінен аударған*
*Абдуссамад Махат*

**Имам Бухари**
**И 86** Имандылық қағидалары. — Алматы: "Өнер" баспасы, 2008. – 52 бет.

ISBN 9965-768-74-9

Қасиетті Құран кітабында нұсқалған имандылық ережелерін терең игеріп, жолын ұстаған сайын Адам баласының жарық дүниедегі жолы ашыла түсетіні кәміл.

Қазақ халқы Ислам дінімен біте қайнасқан. Ата-бабаларымыз осы діннің саясында тіршілік етті. Ендеше олардың ұрпақтары біздер де дінге бет бұрып, имандылық жолын ұстануымыз қажет.

Қолдарыңыздағы кітап Ислам ғылымдарының асылы — имандылық саласындағы қағидалар жайында әңгімелейді.

ББК 86.31

ISBN 9965-768-74-9 

بسم الله الرحمن الرحيم

الحمد لله رب العالمين والصلاة والسلام على نبينا محمد صلى الله وسلم عليه و على آله وصحبه والتابعين لهم بإحسان إلى يوم الدين

## Кіріспе

Аллаһ Тағаланың қалауымен Пайғамбарымыз Мухаммадтың с.ғ.с. ұлағатты сөздерін қамтыған тағы бір еңбек жарық көруде. Бұл еңбектің негізгі тақырыбы - *әдептілік, этика мәселесі*, мақсаты — *көпшілікті мұсылмандық этиканың өнегесі ретінде ұсынуға көбірек лайық болған, тәрбиелік мәні үлкен хадистермен таныстыру.* Еңбектің **"Имандылық қағидалары"** деп аталуына осы негіз болды.

**"Имандылық қағидалары"** Имам Бухаридің "الأَدَبُ الْمُفْرَدِ" **(сөзбе-сөз: Жеке тұлғаның әдептілік қағидалары)** негізінде құрастырылуда. Имам Бухаридің бұл кітабы Пайғамбарымыздың с.ғ.с. 1322 хадисін қамтыған көлемді еңбек. "الأَدَبُ الْمُفْرَدِ" өз кезегінде Имам Бухаридің "الْجَامِعُ الصَّحِيح" **(әл-жәмиъус-сахих)** атты кітабының тараулларының бірі. Бұл тараудың негізін әдептілік, этика саласына қатысты хадистер құрайды.

Аллаһ Тағала қаласа, Имам Бухаридің "الأَدَبُ الْمُفْرَدِ" еңбегі араб тіліндегі түпнұсқасынан қазақ тіліне кітапшалар түрінде толық аударылуы жоспарланып отыр, лайым солай болғай! Қолдарыңыздағы кітапша — соның алғашқысы.

Кіріспеде оқырманның назарын мына мәселелерге ерекше аударуды қажет деп ойлаймыз:

**1. Түрлі әдебиетте адам аты, ауыл, өзен, тау атаулары үлкен әріппен жазылады. Сонымен қатар көп әдебиетте Жаратушымыз Аллаһ Тағаланың есімдері мен сипаттары және өз дініміздің атауы (*Ислам*) кіші әріппен жазылады. Неге?! Әлде, *Иван, Зина (ойнастық)* есімдері мен "*Шарапхана*", "*Путь Ильича*" сияқты мекен атауларының қасиеттілігі мұсылмандар үшін Аллаһ Тағаланың есімдері мен дініміздің атауынан артық болғаны ма?**

**2. Кітапта Пайғамбарымыз р.л.ғ. бен сахабалардың р.л.ғ. есімдері араб тіліндегі түпнұсқаға сәйкес жазылды. Мысалы, Мұхамед емес, Мухаммад (مُحَمَّد). Мұндағы мақсат - әрбір мұсылман үшін қасиетті болған есімдерді жазу және айтуда қатесіз пайдалану.**

Дана қазақ "**піскен асты жеуші көп, болған іске сыншы көп**" демекші, бұл еңбек те сынға түсері сөзсіз. Кемшіліксіз жалғыз Аллаһ Тағала. Сондықтан да біз бұл еңбектің кемшілігі жоқ, тек біздікі дұрыс деп айтудан аулақпыз. Әрі хадистердің аудармасына қатысты сын-ескертпелерін айтатын ағайынға алдын ала ризашылықпен алғысымызды білдіреміз.

**Аллаһ Тағала барлығымызға пайдалы білімге амал етуді нәсіп етсін. Әрбір ісімізде Құранды жетекші етіп, рахметіне бөлесін. Ақырет табысына жеткізіп, жәннатқа кіруді нәсіп етсін! *Әмин!***

---

• ***Хадис*** *— Пайғамбардың с.ғ.с. айтқан сөзі.*

• ***Сүннәт*** *— Пайғамбардың с.ғ.с. істеген амалдары, айтқан сөздері. Хадис пен сүннәт мұсылмандық ілімі мен шариғатын құрайтын негізгі құрал.*

• ***с.ғ.с. (соллал-лаһу ъаләйһи уа сәлләм)*** *— Оған (яғни, Пайғамбарға) Аллаһ Тағаланың игілігі мен сәлемі болсын.*

• ***р.л.ғ. (родиял-лаһу ъанһу)*** *— одан (яғни, сахабадан) Аллаһ Тағала разы болсын.*

• ***Риуаят ету*** *— жеткізу, айту.*

• ***Сахаба*** *— Пайғамбарға с.ғ.с. еруші, Оның с.ғ.с. серігі.*

## ИМАНДЫЛЫҚ ҚАҒИДАЛАРЫ

## ҰЛЫ МУХАДДИС ИМАМ БУХАРИ

*Қазіргі таңда кеңінен тараған, түгел Ислам әлемі мойындаған ең алғашқы алты хадис кітабы **"Сыхах ситтә"**-"Атақты Алтау" деп аталады. Оқырмандар үшін осы "Атақты Алтауды" таныстырған артық болмас, өйткені, бұл еңбектерді жазған кісілер хадис ғылымында Ислам әлемінің маңдайына біткен алты жұлдыз іспетті қаралады. Бұл "алтылықтың" алғашқы төртеуінің жазбагерлері түркі тектес жандар еді, олар: Имам Бухари, Имам Муслим, Имам Тирмизи, Имам Насаи. Имам Әбу Дауд та Иранның Систан уәләятынан, ал "Систан" сөзіне Файрузабади сөздігінде мынадай түсініктеме бар: **"Систан"-араби "сижистан", әсілінде "сақстан", сақ тайпалары жасаған жер"**.*

***Әбу Абдуллаһ Мухаммад ибн Исмағил ибн Мугира ибн Бардызда (Біртізбе болуы да мүмкін) Әл-Бухари Әл-Жуъфи** 194 һижрада 13 шәууәл айында Бухарада туылған. 256 һижраның Рамазан айының айтында қайтыс болды. Ол жетім өскен, жастай Құранды жаттаған, 9 жасында хадиске ден қойған. 210 һижрада анасы және бауырымен қажылыққа барып, хадис ғылымы жолында сонда қалды. Ол 16 жылда **"Әл-Жәмиъус-Сахих"** кітабын жазып, оған 600 мың хадистен 9000 хадисті теріп қосты. Имам Бухари жастай көзден зағип болып қалады. Анасы дуалы ауыз, өте пәк кісі болатын. Соның дұғасының себебінен Имамның көзі ашылды. Имамның анасына түсінде Ибраһим пайғамбар ғ.с. келіп: **"Ей, пәкиза жан! Хақ Тағала мейірі түсіп, сенің дұғаңның арқасында балаңның көзі қайта қалпына келді"**,- деп хабар берді. Ол кісі қайтыс болып, жерленген соң, оның қабірінен қанша уақыт өте жағымды хош иіс тарап жатты. Бұған сол Хартаң қыстағы тұрғындарының бәрі де куәлік еткен.*



## Бірінші бап: **Аллаһ Тағаланың рақымдылығы**

**1** – حدّثنا الحكم بن نافع قال: أخبرنا شعيب، عن الزهري قال: أخبرنا سَعيد بْنُ الْمُسَيّب، أن أَنَّ أَبَا هُرَيْرَةَ قَالَ: سَمِعْتُ رَسُولَ الله صلى الله عليه وسلم يَقُولُ: "جَعَلَ اللهُ عَزَّ وَجَلَّ الرَّحْمَةَ مائَةَ جُزْء. فَأَمْسَكَ عِنْدَهُ تِسْعَةً وَتِسْعِينَ. وَأَنْزَلَ فِي الأَرْضِ جُزْءاً وَاحداً. فَمنْ ذَلكَ الْجُزْءِ يَتَرَاحَمُ الْخَلْقُ. حَتَّى تَرْفَعَ الْفَرَسُ حَافِرَهَا عَنْ وَلَدهَا خَشْيَةً أَنْ تُصيبَهُ"

"Аллаһ Тағала рақымдылықты жүз бөлік етіп жаратты (яғни, Аллаһ Тағала жаратқан рақымдылықтың жүз түрі бар). Оның бір ғана бөлігін жер бетіне түсіріп, қалған тоқсан тоғыз бөлігін түсірмеді. Жер бетіне түсірілген рақымдылықтың сол бір ғана бөлігі себебінен бүкіл жаратылыс бірі-біріне мейірімділік етеді. Тіпті биенің өзі құлынына зиян етуінен қорқып тұяғын абайлап басады."

***Хадисті Әбу Һурайра р.л.г. риуаят етті***

**2** – حدّثنا قُتَيْبَةُ بْنُ سَعيد، حَدَّثَنَا الْمُغيرةُ (يَعْني الْحِزَامِيّ)، عَنْ أَبِي الزّنَاد، عَنِ الأَعْرَجِ، عَنْ أَبِي هُرَيْرَةَ: أَنَّ النَّبيَّ صلى الله عليه وسلم قَالَ: "لَمَّا خَلَقَ اللهُ الْخَلْقَ، كَتَبَ فِي كِتَابِه، فَهُوَ عِنْدَهُ فَوْقَ الْعَرْشِ: "إِنَّ رَحْمَتِي تَغْلِبُ غَضَبِي"

"Аллаһ Тағала бүкіл жаратылысты жаратқаннан кейін ғаршының үстіндегі Кітапқа: "**Менің мейірімділігім ашуымнан басым (яғни, Мен жазалаудан гөрі кешіргенді жақсы көремін)**" – жазды."

***Хадисті Әбу Һурайра р.л.г. риуаят етті***

## Екінші бап: Ата-анаға жақсылық істеу

**3 – "وَوَصَّيْنَا الإِنسَانَ بِوَالِدَيْهِ حُسْنًا"**

**"Біз адам баласына ата-анаға жақсылық қылуды нұсқадық"**

***Ғанкабут сүресі, 8 аят***

**4 – حَدَّثَنَا أَبُو الْوَلِيد حَدَّثَنَا شُعْبَةُ قَالَ الْوَلِيدُ بْنُ عَيْزَارٍ أَخْبَرَنِي قَالَ سَمِعْتُ أَبَا عَمْرٍو الشَّيْبَانِيَّ يَقُولُ أَخْبَرَنَا صَاحِبُ هَذِهِ الدَّارِ وَأَوْمَأَ بِيَدِهِ إِلَى دَارِ عَبْدِ اللَّهِ قَالَ سَأَلْتُ النَّبِيَّ صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ أَيُّ الْعَمَلِ أَحَبُّ إِلَى اللَّهِ قَالَ الصَّلاَةُ عَلَى وَقْتِهَا قَالَ ثُمَّ أَيٌّ قَالَ بِرُّ الْوَالِدَيْنِ قَالَ ثُمَّ أَيٌّ قَالَ الْجِهَادُ فِي سَبِيلِ اللَّهِ قَالَ حَدَّثَنِي بِهِنَّ وَلَوْ اسْتَزَدْتُهُ لَزَادَنِي**

"Мен Нәбиден с.ғ.с.: **"Аллаһ Тағаланың ең жақсы көретін амалы қандай?"** – деп сұрағанымда, Ол с.ғ.с.: **"Уақытылы оқылған намаз"** – деді.

- **Одан кейін ше?**
- **Ата-анаға жақсылық істеу.**
- **Ал, одан кейін ше?**
- **Аллаһ Тағала жолында соғысу.**

***Хадисті Абдуллаһ ибн Масъуд р.л.г. риуаят етті***

**5 – حَدَّثَنَا آدم قال: حدثنا شعبة يعلى بن عطاء عن أبيه، عن عبد الله ابن عمر، قال: رِضَا الله فِي الرِّضَا الْوَالِد. وَسَخَطُ الرَّبِّ فِي سَخَطِ الْوَالِد.**

**"Аллаһ Тағаланың разылығы ата-ананың разылығында, ал ашуы ата-ананың ашуында."**

***Хадисті Абдуллаһ ибн Омар р.л.г. риуаят етті***



## Үшінші бап: Анаға жақсылық істеу

6 – حدثنا أبو عاصم عن بهز بن حكيم، عن أبيه، عن جدة. قُلْتُ: يَا رَسُولَ اللهِ! مَنْ أَبَرُّ؟ قَالَ: أُمَّكَ قُلْتُ: مَنْ أَبَرُّ؟ قَالَ: أُمَّكَ قُلْتُ: مَنْ أَبَرُّ؟ قَالَ: أُمَّكَ قُلْتُ: مَنْ أَبَرُّ؟ قَالَ: أَبَاكَ. ثُمَّ الأَقْرَبُ فَالأَقْرَبُ.

"Мен Пайғамбардан с.ғ.с.: **"Я, Расулуллаһ, жақсылық істегенге кім лайығырақ?"** – деп сұрағанымда, Ол с.ғ.с.: **"Анаң!"** – деді.

- **Одан кейін ше?**
- **Анаң!**
- **Ал, одан кейін ше?**
- **Анаң!**
- **Ал, одан кейін ше?**
- **Әкең. Әкеңнен кейін жақындық дәрежесіне қарай туысқандарың.**

*Хадисті Әбу Ъасым р.л.ғ. риуаят етті*

7 – حَدَّثَنَا سَعيد بن أبي مريم قال: أخبرنا محمد بن جعفر بن أبي كثير قال: أخبرني زيد بن أسلم، عن عطاء بن يسار، عن ابن عباس، أَنَّهُ أَتَاهُ رَجُلٌ فَقَالَ: إِنِّي خَطَبْتُ امْرَأَةً فَأَبَتْ أَنْ تُنْكِحَنِي، وَخَطَبَهَا غَيْرِي فَأَحَبَّتْ أَنْ تُنْكِحَهُ. فَغِرْتُ عَلَيْهَا. فَقَتَلْتُهَا. فَهَلْ لِي مِنْ تَوْبَةٍ؟ قَالَ أُمُّكَ حَيَّةٌ؟ قَالَ: لاَ. قَالَ: تُبْ إِلَى اللهِ عَزَّ وَجَلَّ، وَتَقَرَّبْ إِلَيْهِ مَا اسْتَطَعْتَ. فَذَهَبَ فَسَأَلْتُ ابْنَ عَبَّاس: سَأَلْتَهُ عَنْ حَيَاةِ أُمِّهِ؟ فَقَالَ: إِنِّي لاَ أَعْلَمُ عَمَلاً أَقْرَبُ إِلَى اللهِ عَزَّ وَجَلَّ مِنْ بِرِّ الْوَالِدَةِ.

"Ъата"у ибн Ясар р.л.ғ. риуаятынан: Бір кісі Ибн Аббасқа р.л.ғ. келіп: **"Мен бір әйелге құда түсіп едім, бірақ ол маған күйеуге шығуды қаламады. Кейін оған басқа бір адам құда түскен еді, ол оған күйеуге шығуын қалады. Мен қызғаныштан әлгі әйелді өлтірдім. Мен үшін тәубеме келудің жолы бар ма?"** – деді. Ибн Аббас р.л.ғ. одан:

**“Сенің анаң тірі ме?”** — деп сұрады.

- **Жоқ.**
- **Аллаһ Тағалаға тәубе етіп, қолыңнан келгенше Оның разылығын алуға тырыс.**

Осыдан кейін әлгі адам кетті. Мен Ибн Аббасқа р.л.ғ.: **“Одан: “Анаң тірі ме?” — деп сұрадың ба?”** — дедім. Ол р.л.ғ.: **“Мен Аллаһ Тағала үшін анаға жақсылық істеуден артық амалды білмеймін”** — деді.”

*Хадисті Ъата”у ибн Ясар р.л.ғ. риуаят етті*

## Төртінші бап: <u>Әкеге жақсылық істеу</u>

**8** — حدثنا سليمان بن حرب قال: حدثنا وهيب بن خالد، عن ابـــن شبرمة قال: سمعت أبا زرعة عن أبي هريرة قال: قِيلَ: يَا رَسُولَ الله! مَنْ أَبَـــرُّ؟ قَالَ: أُمَّكَ قَالَ: ثُمَّ مَنْ؟ قَالَ: أُمَّكَ قَالَ: ثُمَّ مَنْ؟ قَالَ: أُمَّكَ قَالَ: ثُمَّ مَنْ؟ قَالَ: أَبَاكَ.

“Пайғамбардан с.ғ.с.: **“Я, Расулуллаһ, жақсылықты алдымен кімге істейміз?”** — деп сұралғанда, Ол с.ғ.с.: **“Анаңа!”** — деді.

- **Одан кейін ше?**
- **Анаңа!**
- **Ал, одан кейін ше?**
- **Анаңа!**
- **Ал, одан кейін ше?**

**Әкеңе!**

*Хадисті Әбу Һурайра р.л.ғ. риуаят етті*

**9** — حَدَّثَنَا بشر بن محمد قال: أخبرنا عبد الله قال: أخبرنا يحيى بـــن أيوب قال: حدثنا أبو زرعة عن أبي هريرة: أَتَى رَجُلٌ نَبِيَّ الله ﷺ فَقَالَ: مَـــا تَأْمُرُنِي؟ قَالَ: بِرَّ أُمَّكَ، ثُمَّ عَادَ فَقَالَ: بِرَّ أُمَّكَ، ثُمَّ عَادَ فَقَالَ: بِرَّ أُمَّكَ، ثُمَّ عَادَ

الرَّابِعَةَ فَقَالَ: بِرَّ أَبَاكَ.

"Бір кісі Нәбиге с.ғ.с. келіп: "**Маған не бұйырасыз?**" – деді. Ол с.ғ.с.: "**Анаңа жақсылық істе**" – деді. Кейін қайтып келіп: "**Анаңа жақсылық істе**" – деді. Кейін қайта келіп: "**Анаңа жақсылық істе**" – деді. Кейін төртінші рет қайтып келіп: "**Әкеңе жақсылық істе**" – деді."

***Хадисті Әбу Һурайра р.л.г. риуаят етті***

## Бесінші бап: Зұлымдық еткен болса да ата-анаға жақсылық ету

**10** – حدثنا حجاج قال: حدثنا حماد – هو ابن سلمة – عن سليمان التيميّ، عن سعيد القيسي، عن ابن عباس، قَالَ: مَا مِنْ مُسْلِمٍ لَـهُ وَالِـدَانِ مُسْلِمَانِ، يُصْبِحُ إِلَيْهِمَا مُحْتَسِبًا، إِلاَّ فَتَحَ اللهُ لَهُ مَا بَيْنَ – يَعْنِي مِنَ الْجَنَّـةِ – وَإِنْ كَانَ وَاحِدًا، فَوَاحِدًا. وَإِنْ أَغْضَبَ أَحَدَهُمَا لَمْ يَرْضَ اللهُ عَنْهُ حَتَّى يَرْضَى عَنْهُ. قِيلَ: وَإِنْ ظَلَمَاهُ، قَالَ: وَإِنْ ظَلَمَاهُ.

"Қайсы бір мұсылман адам таңертең тұрып, ниеті сауап алу үмітімен мұсылман болған ата-анасына қызмет ету болса Аллаһ Тағала оны жәннатқа жақын етеді. Ата-анасының біреуі ғана тірі болып ниеті сауап алу үмітімен соған қызмет ету болса да солай. Ата-ананың бірін ашуландырған болса, оны қайта разы етпейінше Аллаһ Тағала да одан разы болмайды. Сонда: "**Ата-ананың өзі қайырымсыз болса да ма?**" – деген сөзге Пайғамбар с.ғ.с.: "**Ата-ананың өзі қайырымсыз болса да**" – деп жауап берді."

***Хадисті Ибн Аббас р.л.г. риуаят етті***



## Алтыншы бап: Ата-анаға жұмсақ сөйлеу

**11** – حدّثنا مسدّد قال: حدثنا إسماعيل بن إبراهيم قال: حدثنا زياد بن مخراق قال: حدثني طَيْسَلَةُ بْنُ مَيَّاسٍ قال: كُنْتُ مَعَ النَّجَدَاتِ، فَأَصَبْتُ ذُنُوبًا لاَ أَرَاهَا إِلاَّ مِنَ الْكَبَائِرِ فَذَكَرْتُ ذَلِكَ لابْنِ عُمَرَ قَالَ: مَا هِيَ؟ قُلْتُ: كَذَا وَكَذَا. قَالَ: لَيْسَتْ هَذِهِ مِنَ الْكَبَائِرِ. هُنَّ تِسْعٌ: الإِشْرَاكُ بِاللهِ، وَقَتْلُ نَسَمَةٍ، وَالْفِرَارُ مِنَ الزَّحْفِ، وَقَذْفُ الْمُحْصَنَةِ، وَأَكْلُ الرِّبَا، وَأَكْلُ مَالِ الْيَتِيمِ، وَإِلْحَادٌ فِي الْمَسْجِدِ، وَالَّذِي يَسْتَسْخِرُ، وَبُكَاءُ الْوَالِدَيْنِ مِنَ الْعُقُوقِ. قَالَ لِي ابْنُ عُمَرَ: أَتَفْرَقُ مِنَ النَّارِ وَتُحِبُّ أَنْ تَدْخُلَ الْجَنَّةَ؟ قُلْتُ: أَيُّ، وَاللهِ! قَالَ أَحَيٌّ وَالِدَاكَ؟ قُلْتُ: عِنْدِي أُمِّي. قَالَ: فَوَاللهِ! لَوْ أَلَنْتَ لَهَا الْكَلاَمَ، وَأَطْعَمْتَهَا الطَّعَامَ، لَتَدْخُلَنَّ الْجَنَّةَ مَا اجْتَنَبْتَ الْكَبَائِرَ.

"Мен жәрдемге жіберілген әскерде болғанымда бір шама күнәға ұрынып істегендерімді ауыр күнә деген ойда болдым. Істегенім жайында Ибн Омарға р.л.ғ. айтқанымда ол: **"Ол қандай күнә?"** – деді. Мен не істегенімді айттым. Сонда Ибн Омар р.л.ғ.: **"Айтқандарың ауыр күнәға жатпайды. Аллаһ Тағалаға серік қосу, ақысыз кісі өлтіру, басқалар жауға қарсы шыққан уақытта ұрыстан басын алып қашу, ізгі әйелге жала жауып оны зинақорлықта кінәлау, пара алу, жетімдердің малын жеу, мешітте дін бұзарлық іспен айналысу, әлде бір кімнің палшыға барып одан пал ашуды өтінуі, баланың ибасыздығынан ата-ананың күйініп жылауы. Осы жеті нәрсе ауыр күнәға жатады"** – деді. Осыдан кейін Ибн Омар р.л.ғ. менен: **"Сен тозақтан қорқып, жәннатқа кіруді қалайсың ба?"** – деп сұрады.

- **Құдай-ақы, әрине!**
- **Ата-анаң тірі ме?**

- **Анам тірі.**
- **Аллаһпен ант етемін, анаңа жұмсақ сөйлесең, әрі бақсаң онда ауыр күнәдан сақтанғаныңа қарай міндетті түрде жәннатқа кіресің!”**

***Хадисті Тойсалә ибн Маййас р.л.ғ. риуаят етті***

## Жетінші бап: Ата-ана өсіріп жеткізгеннің қарызы

12 – حدّثنا قبيصة قال: حَدّثَنَا سفيان عن سُهَيْلِ بن أبي صالح، عَـــنْ أَبيه، عَنْ أَبِي هُرَيْرَةَ عنِ النَّبِيِّ صلى الله عليه وسلم قال: "لاَ يَجْـــزِي وَلَـــدٌ وَالِدَهُ، إلاَّ أَنْ يَجِدَهُ مَمْلُوكاً، فَيَشْتَرِيَهُ فَيُعْتِقَهُ"

“Әкесі өсіріп-жеткізгеннің қарызынан перзент ешқашан құтыла алмайды. Тек құлдықта болған әкесі үшін құнын төлеп, оны құлдықтан азат еткен жағдайда ғана перзент әкесі оны өсіріп-жеткізгеннің қарызынан құтыла алады.”

***Хадисті Әбу Һурайра р.л.ғ. риуаят етті***

13 – حدّثنا آدم قال: حدثنا شعبة بن أبي بردة قال: سَـــمِعْتُ أَبِـــي يُحَدِّثُ أَنَّهُ شَهِدَ ابْنَ عُمَرَ، وَرَجُلٌ يَمَانِيٌّ يَطُوفُ بِالْبَيْت، حَمَلَ أُمَّهُ وَرَاءَ ظَهْرِه يَقُولُ: إِنِّي لَهَا بَعِيرُهَا الْمُذَلَّلُ، إِنْ أُذْعِرَتْ رِكَابُهَا لَمْ أُذْعَرْ. ثُمَّ قال: يَا ابْـــنَ عُمَرَ؟ أَتَرَانِي جَزَيْتُهَا؟ قال: لاَ. وَلاَ بِزَفْرَةٍ وَاحِدَةٍ. ثُمَّ طَافَ ابْنُ عُمَـــرَ فَـــأَتَى الْمَقَامَ فَصَلَّى رَكْعَتَيْنِ ثُمَّ قال: يَا ابْنَ أَبِي مُوسَى! إِنَّ كُلَّ رَكْعَتَيْنِ تُكَفِّرَانِ مَـــا أَمَامَهُمَا.

“Мен әкемнің былай дегенін естідім. Ол Ибн Омарды р.л.ғ. көрген еді. Анасын арқалаған йемендік бір адам: **“Мінген түйесі мен қомы қанша шайқалып, тербетілсе де ол анама ешбір әсер ете алмайды”** - деген

мағынадағы сөзді айтып жүріп Қағбаны тауаф етеді (ғибадат ниетімен айналады). Кейін ол Ибн Омардан р.л.ғ.: **"Ей, Ибн Омар! Қалай ойлайсың мен анамның ақ сүтінен құтылдым ба?"** — деп сұрады. Ибн Омар р.л.ғ.: **"Жоқ! Ол (таң сәріде босанып жатқан сәтінде) қиналып бір рет ыңырсығанынан да құтыла алмадың"** — деп жауап берді. Осыдан соң Ибн Омар р.л.ғ. Қағбаны тауаф етіп Ибраһимнің ғ.с. мақомының (жатқан орны) жанына келіп екі рәкәғат намаз оқыды. Кейін: **"Ей, Әбу Мусаның ұлы! (Нәфіл намаздың) әрбір екі рәкәғаты одан бұрын істелген (жеңіл) күнәларды жуып шаяды"** — деді."

***Хадисті Шуъба р.л.г. риуаят етті***

**14** – حدّثنا عبد الله بن صالح قال: حَدّثَني ليث قال: حدثني خالد بن يزيد عن سعيد ابن أبي هلال، عن أبي حازم، عن أبي مُرَّةِ، مَوْلَى عُقَيْلٍ، أَنَّ أَبَا هُرَيْرَة كَانَ يَسْتَخْلفُهُ مَرْوَان. وَكَانَ يَكُونُ بذي الْحُلَيْفَة. فَكَانَتْ أُمُّهُ في بَيْت وَهُوَ في آخَر. قَالَ فَإذَا أَرَادَ أَنْ يَخْرُجَ وَقَفَ عَلَى بَابهَا فقَالَ: السَّلاَمُ عَلَيْك، يَا أُمَّتَاه! وَرَحْمَةُ الله وَبَرَكَاتُهُ. فَتقُولُ: وَعَلَيْكَ يَا بُنَيَّ! وَرَحْمَةُ الله وَبَرَكَاتُــهُ. فَيَقُولُ: رَحمَك اللهُ كَمَا رَبَّيْتني صَغيرًا. فَتَقُولُ: رَحمَكَ اللهُ كَمَا بَررْتَني كَبيرًا. ثُمَّ إذَا أَرَادَ أَنْ يَدْخُلَ صَنَعَ مثْلَهُ.

"Маруан Әбу Һурайраны р.л.ғ. Хуләйфаға әкім етіп тағайындаған еді. Әбу Һурайра р.л.ғ. онда анасымен бірге бір үйде тұрды. Әбу Һурайра р.л.ғ. бір шаруамен үйінен шығудан бұрын анасы жататын бөлменің есігінің алдына келіп: **"Анажаным! Сізге Аллаһ Тағаланың сәлемі, рахметі мен берекеті болсын! Мені тәрбиелеп өсіргеніңіз үшін Аллаһ Тағала сізді рахметіне бөлесін!"** — деп айтатын. Анасы оған р.л.ғ.: **"Қартайған шағымда мені құрметтегенің үшін Аллаһ Тағала сені де рахметіне бөлесін, балам!"** — деп жауап беретін. Әбу Һурайра р.л.ғ. сырттан үйіне кірерінде де осы сөзді айтатын."

*Хадисті Әбу Мурра р.л.ғ. риуаят етті*

**15** – حدّثنا أبو نعيم قال: حَدّثَنَا سفيان، عن عطاء بن السائق، عن أبيه، عن عبد الله بن عمرو قال: جَاءَ رَجُلٌ إِلَى النَّبِيِّ صلى الله عليه وسلم يُبَايِعُهُ عَلَى الْهِجْرَةِ، وَتَرَكَ أَبَوَيْهِ يَبْكِيَانِ فَقَالَ: "ارْجِعْ إِلَيْهِمَا وَأَضْحِكْهُمَا كَمَا أَبْكَيْتَهُمَا"

"Бір адам ата-анасын жылаған күйде қалдырып, Нәбидің с.ғ.с. алдына һижрат (қоныс аудару) еткенге ант бергелі келеді. Сонда Нәби с.ғ.с.: **"Ата-анаңды жылатқан екенсің, енді барып қуандыр (яғни, ата-анаң рұқсат берген жағдайда ғана һижрат етуің мүмкін)"** – деп бұйырады."

*Хадисті Абдуллаһ ибн Ъамр р.л.ғ. риуаят етті*

**16** – حدّثنا عبد الرحمن بن شيبة قال: أخبرني ابن أبي الفديك قال: حدثني موسى عن أبي حازم. أَنَّ أَبَا مُرَّة، مَوْلَى أُمِّ هَانِئٍ بِنْتِ أَبِي طَالِب، أَخْبَرَهُ أَنَّهُ رَكِبَ مَعَ أَبِي هُرَيْرَةَ إِلَى أَرْضِهِ بِالْعَقِيقِ. فَإِذَا دَخَلَ أَرْضَهُ صَاحَ بِأَعْلَى صَوْتِه: عَلَيْكِ السَّلَامُ وَرَحْمَةُ اللهِ وَبَرَكَاتُهُ، يَا أُمَّتَاه! تَقُولُ: وَعَلَيْكَ السَّلَامُ وَرَحْمَةُ اللهِ وَبَرَكَاتُهُ. يَقُولُ: رَحِمَكِ اللهُ كَمَا رَبَّيْتِنِي صَغِيرًا. فَتَقُولُ: يَا بُنَيَّ! وَأَنْتَ، فَجَزَاكَ اللهُ خَيْرًا وَرَضِيَ عَنْكَ كَمَا بَرَرْتَنِي كَبِيرًا. قال موسى: كان اسم أبي هريرة عبد الله بن عمرو.

"Әбу Мурра р.л.ғ. Әбу Һурайрамен р.л.ғ. бірге Әл-Ъақиқаға (жер атауы) жол жүрді. Әл-Ъақиқада Әбу Һурайраның р.л.ғ. жекеменшік жері бар еді. Жеріне жеткен уақытта Әбу Һурайра р.л.ғ. қатты дауыспен: **"Анажаным! Сізге Аллаһ Тағаланың сәлемі, рахметі мен берекеті болсын!"** – деді. Анасы оған р.л.ғ.: **"Саған да Аллаһ Тағаланың сәлемі, рахметі мен берекеті болсын!"** – деп жауап берді.

**- Мені тәрбиелеп өсіргеніңіз үшін Аллаһ Тағала сізді рахметіне бөлесін!**

**- Қартайған шағымда мені құрметтегенің үшін Аллаһ Тағала саған разы болып рахметіне бөлесін!**

*Хадисті Әбу Хазим р.л.г. риуаят етті*

## Сегізінші бап: Ата-ананы қадірлемеу

**17** – حَدَّثَنَا مُسَدَّدٌ قال: حَدَّثَنَا بِشْرُ بْنُ الْمُفَضَّلِ قال: حَدَّثَنَا الْجُرَيْرِيُّ عَنْ عَبْدِ الرَّحْمَنِ بْنِ أَبِي بَكْرَةَ، عَنْ أَبِيه، قَالَ: قَالَ رسول الله صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ: "أَلاَ أُنَبِّئُكُمْ بِأَكْبَرِ الْكَبَائِرِ!" ثَلاَثًا. قَالُوا: بَلَى، يَا رَسُولَ اللَّه! قَالَ: "الإِشْرَاكُ بِاللَّه، وَعُقُوقُ الْوَالِدَيْنِ". وَجَلَسَ وَكَانَ مُتَّكِئًا فَقَالَ: أَلاَ وَقَوْلُ الزُّورِ". مَا زَالَ يُكَرِّرُهَا حَتَّى قُلْتُ: لَيْتَهُ سَكَتَ.

"Абдур-Рохманның әкесінің риуаятынан: Расулуллаһ с.ғ.с. үш қайтара: **"Ауыр күнәлардың ішіндегі ең ауыры қандай күнә екенін сендерге айтайын ба?"** – деп сұрағанда адамдар: **"Я, Расулуллаһ с.ғ.с., айтыңыз"** – деді.

**- Аллаһ Тағалаға серік қосу және ата-ананы қадірлемеу.**

Бұл сөзді айтқанда Расулуллаһ с.ғ.с. арқасын сүйеп отырған болатын. Кейін түзу отырып: **"Әрі жалған сөз емес пе"** – деді. Сонда Расулуллаһтың с.ғ.с. бұл сөзді қайталағаны соншалық, мен: **"Қайталамай қоя салса еді"** – дедім."

***Хадисті Мусаддад р.л.г. риуаят етті***

**18** – حَدَّثَنَا محمد بن سلام قال: أخبرنا جرير، عن عبد الملك بن عمير، عن وَرَّاد، كاتب الْمُغِيرَة بْنِ شُعْبَةَ قال: كَتَبَ مُعَاوِيَةُ إِلَى الْمُغِيرَة: اكْتُبْ إِلَيَّ بِمَا سَمِعْتَ مِنْ رَسُولِ الله صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ. قَالَ وَرَّاد: فَأَمْلَى

عَلَيَّ وَكَتَبْتُ بِيَدِي: أَنِّي سَمِعْتُهُ يَنْهِي.عَنْ كَثْرَةِ السُّؤَالِ، وَإِضَاعَةِ الْمَالِ، وَعَنْ قِيلَ وَقَالَ.

"Әл-Муғира ибн Шуъбаның хатшысы Уаррадтың риуаятынан: Муғауийа Әл-Муғираға: **"Маған Расулуллаһтан с.ғ.с. не естігеніңді жазып жібер"** – деп хат жазған еді. Әл-Муғира Муғауийаға беретін жауабын маған айтқан уақытта мен оны өз қолыммен жазып түрдым: **"Мен Расулуллаһтың с.ғ.с.: орынсыз артық сұрақ беруден, малды ысырап етуден (шашудан) және "былай делінген-ді", "пәленше былай депті" деген (өсек сөзге еруден) қайтарғанын естідім."**

***Хадисті Мухаммад ибн Салэм р.л.ғ. риуаят етті***

## Тоғызыншы бап: Ата-анаға тіл тигізген Аллаһ Тағаланың лағынетіне ұшырайды

19 – حَدَّثَنَا مُسَدَّدٌ قال: حَدَّثَنَا بِشْرُ بْـــنُ الْمُفَــضَّلِ قـــال: حَــدَّثَنَا الْجُرَيْرِيُّ عَنْ عَبْدِ الرَّحْمَنِ بْنِ أَبِي بَكْرَةَ، عَنْ أَبِيه، قَالَ: قَالَ رَسُولُ الله صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ: "أَلاَ أُنَبِّئُكُمْ بِأَكْبَرِ الْكَبَائِرِ!" ثَلاثًا. قَالُوا: بَلَى، يَا رَسُولَ اللَّه! قَالَ: "الإِشْرَاكُ بِاللَّه، وَعُقُوقُ الْوَالِدَيْنِ". وَجَلَسَ وَكَانَ مُتَّكِئًا فَقَالَ: أَلاَ وَقَوْلُ الزُّورِ". مَا زَالَ يُكَرِّرُهَا حَتَّى قُلْتُ: لَيْتَهُ سَكَتَ.

"Абдур-Рохманның әкесінің риуаятынан: Расулуллаһ с.ғ.с. үш қайтара: **"Ауыр күнәлардың ішіндегі ең ауыры қандай күнә екенін сендерге айтайын ба?"** – деп сұрағанда адамдар: **"Я, Расулуллаһ с.ғ.с., иә, айтыңыз."** – деді.

- **Аллаһ Тағалаға серік қосу мен ата-ананы қадірлемеу.**

Бұл сөзді айтқанда Расулуллаһ с.ғ.с. арқасын сүйеп

отырған болатын. Кейін түзу отырып: “**Әрі жалған сөз емес пе**” — деді. Расулуллаһтың с.ғ.с. бұл сөзді қайталағаны соншалық, мен: “**Қайталамай қоя салса еді**” — дедім.”

*Хадисті Мусаддад р.л.г. риуаят етті*

## Оныншы бап: Күнә болмаған істе ата-анаға бойсұну

**20** – حَدَّثَنَا محمد بن عبد العزيز قال: حَدَّثَنَا عبد الملك بن الخطاب بن عبيد الله بن أبي بكرة البصري، لقيته بالزملة، قال: حدثني راشد أبو محمد، عن شهر بن حوشب، عن أم الدرداء، عن أبي الدرداء قال: أَوْصَانِي رَسُولُ اللهِ صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ بِتِسْعٍ: "لاَ تُشْرِكْ بِاللهِ شَيْئًا وَإِنْ قُطِّعْتَ أَوْ حُرِّقْتَ. وَلاَ تَتْرُكَنَّ الصَّلاَةَ الْمَكْتُوبَةَ مُتَعَمِّدًا، وَمَنْ تَرَكَهَا مُتَعَمِّدًا بَرِئَتْ مِنْهُ الذِّمَّةُ. وَلاَ تَشْرَبَنَّ الْخَمْرَ فَإِنَّهَا مِفْتَاحُ كُلِّ شَرٍّ. وَأَطِعْ وَالِدَيْكَ. وَإِنْ أَمَرَاكَ أَنْ تَخْرُجَ مِنْ دُنْيَاكَ، فَاخْرُجْ لَهُمَا. وَلاَ تُنَازِعَنَّ وِلاَةَ الأَمْرِ، وَإِنْ رَأَيْتَ أَنَّكَ أَنْتَ. وَلاَ تَفْرِرْ مِنَ الزَّحْفِ، وَإِنْ هَلَكْتَ وَفَرَّ أَصْحَابُكَ. وَأَنْفِقْ مِنْ طَوْلِكَ عَلَى أَهْلِكَ. وَلاَ تَرْفَعْ عَصَاكَ عَلَى أَهْلِكَ، وَأَخِفْهُمْ فِي اللهِ عَزَّ وَجَلَّ.

“Расулуллаһ с.ғ.с. маған жеті нәрсені өсиет етті: “**Терің есіліп сойылсаң да, отқа тірідей тасталсаң да, қандай болғанда да Аллаһ Тағалаға еш нәрсені серік қоспа. Парыз намазды үзірсіз оқымай қойма, себебі үзірсіз намаз оқудан бас тартқан адам Аллаһ Тағаланың қамқорлығынан құр қалады. Арақ ішпе, себебі арақ-барлық жаманшылықтың көзі. (Күнә болмаған істе) ата-анаңды тында. Жаныңды бер деп талап еткен болса, жаныңды бер (яғни, ата-анаң сенен не талап етсе де хақылы). Сенікі дұрыс еке-**

**ніне көзің жетіп түрса да әміршінің әміріне қарсы келме (яғни, күнәсіз істе ата-анаңның айтқанына мойынсүн). Жауға қарсы шыққан уақытта қазаға үшырасаң да, жаныңдағылар үрыстан басын алып қашса да, сен үрыстан қашпа. Күш-жігеріңді отбасың үшін жүмса. Бала-шағаңа қолыңды көтерме. Аллаһ Тағаланың разылығы үшін оларға қатаңдық етпе."**

***Хадисті Мухаммад ибн Абдул-Азиз р.л.г. риуаят етті***

**21** – حَدَّثَنَا محمد بن كثير قال: حَدَّثَنَا سفيان، عن عطاء بن السائب، عن أبيه، عن عبد الله بن عمرو قال: جَاءَ رَجُلٌ إِلَى النَّبِيِّ صلى الله عليه وسلم فَقَالَ: جِئْتُ أُبَايِعُكَ عَلَى الْهِجْرَةِ وَتَرَكْتُ أَبَوَيَّ يَبْكِيَانِ. قَالَ: "ارْجِعْ إِلَيْهِمَا، وَأَضْحِكْهُمَا كَمَا أَبْكَيْتَهُمَا"

"Бір адам Нәбиге с.ғ.с. келіп: "**Мен ата-анамның (наразы болып) жылағанына қарамастан, алдыңызға һижрат (қоныс аудару) еткенге ант бергелі келдім**" – деді. Сонда Нәби с.ғ.с.: "**Ата-анаңды жылатқан екенсің, енді барып қуандыр (яғни, ата-анаң рүқсат берген жағдайда ғана һижрат етуің мүмкін)**" – деп бүйырады."

***Хадисті Мухаммад ибн Кәсир р.л.г. риуаят етті***

**22** – حَدَّثَنَا علي بن الْجَعْد قال: أخبرنا شعبة عن حبيب بن أبي ثابت قال: سمعت أبا العباس الأعمى عن عبد الله بن عمرو قال: جَاءَ رَجُلٌ إِلَى النَّبِيِّ صلى الله عليه وسلم يُرِيدُ الْجِهَادَ. فَقَالَ: أَحَيٌّ وَالِدَاكَ؟ قَالَ: نَعَمْ. فَقَالَ: "فَفِيهِمَا فَجَاهِدْ"

"Бір адам үрысқа шығуын қалап Нәбидің с.ғ.с. алдына келеді. Сонда Нәби с.ғ.с.: "**Сенің ата-анаң тірі ме?**" – деп сүрады. Ол: "**Иә, тірі**" – деп жауап берді.

**Ондай болса, ата-анаңның разылығын алу жолында әрекет ет.**"

***Хадисті Али ибн Әл-Жәъд р.л.г. риуаят етті***

## Он бірінші бап: Қартайған шағында ата-анаға қарамаған тозаққа кіреді

**23** – حدّثنا خالد بن مَخْلَد قال: حَدّثَنا سليمان بن بلال قال: حدثنا سُهَيْل، عَنْ أَبيهِ، عَنْ أَبِي هُرَيْرَةَ، عَنِ النَّبيِّ صلى الله عليه وسلم قَالَ: "رَغِـمَ أَنْفُهُ، رَغِمَ أَنْفُهُ، رَغِمَ أَنْفُهُ" قَالُوا: مَنْ يَا رَسُولَ اللّهِ؟ قَالَ "مَنْ أَدْرَكَ أَبَوَيْهِ عِنْدَ الْكِبَرِ، أَوْ أَحَدَهُمَا، فَدَخَلَ النَّارَ"

"Нәби с.ғ.с. үш қайтара: **"Қор болсын! Қор болсын! Қор болсын!"** – деді. Адамдар: **"Я, Расулуллаһ с.ғ.с., кім?"** – деп сұрағанда, Ол с.ғ.с.: **"Ата-анасы немесе ата-анасының бірі қартайған шағында (оларға қарамау себебінен) тозаққа кірген адам"** – деп жауап берді."

***Хадисті Халид ибн Махләд р.л.ғ. риуаят етті***

## Он екінші бап: Аллаһ Тағала ата-анасына жақсылық істегеннің ғұмырын ұзақ етеді

**24** – حدّثنا أصبغ بن الفرج قال: أخبرني ابن وهب، يحيى بن أيوب، عن زبان ابن فائد، عن سهل بن معاذ، عن أبيه قال: قَالَ النَّبِيُّ صلى الله عليه وسلم: "مَنْ بَرَّ وَالِدَيْهِ طُوبَى لَهُ. زَادَ اللهُ عَزَّ وَجَلَّ فِي عُمْرِهِ"

"Нәби с.ғ.с. (ата-анасына жақсылық етушінің ақысына): **"Ата-анасына жақсылық етуші қуанышқа бөленсін! Аллаһ Тағала оның ғұмырын ұзақ етсін!"** – деп дұға етті."

***Хадисті Асбағ ибн Әл-Фарәж р.л.ғ. риуаят етті***



## Он үшінші бап: Мушрик (Аллаһ Тағалаға серік қосушы) болған ата-ана үшін жарылқау тіленбейді

25 – حدّثنا إسحق قال: أخبرنا علي بن حسين قال: حدثني أبي، عن يزيد النحويّ، عن عكرمة، عن ابن عباس، في قَوْله عَزَّ وَجَلَّ: "إِمَّا يَبْلُغَنَّ عِندَكَ الْكِبَرَ أَحَدُهُمَا أَوْ كِلاَهُمَا فَلاَ تَقُل لَّهُمَآ أُفٍّ" إِلَى قَوْلِه: "كَمَا رَبَّيَانِي صَغِيرًا" فَنَسَخَتْهَا الآيَةُ الَّتِي فِي بَرَاءَة: "مَا كَانَ لِلنَّبِيِّ وَالَّذِينَ آمَنُواْ أَن يَسْتَغْفِرُوا لِلْمُشْرِكِينَ وَلَوْ كَانُواْ أُوْلِي قُرْبَى مِن بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُمْ أَصْحَابُ الْجَحِيمِ"

**“Ата-ананың бірі немесе екеуі де қартайған шағында “түһ” деме.. Оларды зекіме және сыпайы сөз сөйле. Ол екеуіне кішіпейілдік білдіріп мәрхамет құшағын жайып: “Раббым! Ол екеуі мені кішкентайымда тәрбиелегендей Сен де оларды рахметіңе бөлей гөр!” – де.”** *(Исра сүресі, 23-24)* аяттың үкімін: **“Пайғамбарға с.ғ.с. және мүминдерге, жақындары болса да, бірақ тозақы екені баян етілгеннен кейін, мушриктер үшін жарылқау тілеулеріне болмайды.”** *(Тәуба сүресі, 113)* аяттың үкімі жойды.”

***Хадисті Ибн Аббас р.л.г. риуаят етті***

## Он төртінші бап: Мушрик (Аллаһ Тағалаға серік қосушы) болса да ата-анаға жақсылық істеу

26 – حدّثنا محمد بن يوسف قال: حدثنا إسرائيل قال: حدثنا سماك، عن مصعب ابن سعد، عن أبيه بن أبي وقاص قال: نُزِّلَتْ فِيَّ أَرْبَعُ آيَاتٍ مِنْ كِتَابِ اللهِ تَعَالَى. كَانَتْ أُمِّي حَلَفَتْ أَنْ لاَ تَأْكُل وَلاَ تَشْرُب حَتَّى أُفَارِقُ

مُحَمَّدًا صلى الله عليه وسلم، فَأَنْزَلَ اللهُ عَزَّ وَجَلَّ: "وَإِن جَاهَدَاكَ عَلَى أَن تُشْرِكَ بِي مَا لَيْسَ لَكَ بِهِ عِلْمٌ فَلا تُطِعْهُمَا وَصَاحِبْهُمَا فِي الدُّنْيَا مَعْرُوفًا". (وَالثَّانِيَةُ): إِنِّي كُنْتُ أَخَذْتُ سَيْفًا أَعْجَبَنِي. فَقُلْتُ: يَا رَسُولَ اللهِ، هَبْ لِي هَذَا. فَنَزَلَتْ: "يَسْأَلُونَكَ عَنِ الأَنفَالِ". (وَالثَّالِثَةُ): إِنِّي مَرِضْتُ فَأَتَانِي رَسُولُ اللهِ صلى الله عليه وسلم فَقُلْتُ: يَا رَسُولَ اللهِ! إِنِّي أُرِيدُ أَنْ أُقَسِّمَ مَالِي. أَفَأُوصِي بِالنِّصْفِ؟ فَقَالَ: "لاَ" فَقُلْتُ: الثُّلُثِ؟ فَسَكَتَ. فَكَانَ الثُّلُثُ بَعْدَهُ جَائِزًا. (وَالرَّابِعَةُ): إِنِّي شَرِبْتُ الْخَمْرَ مَعَ قَوْمٍ مِنَ الأَنْصَارِ فَضَرَبَ رَجُلٌ مِنْهُمْ أَنْفِي بِلَحْيَيِ جَمَلٍ. فَأَتَيْتُ النَّبِيَّ صلى الله عليه وسلم فَأَنْزَلَ اللهُ عَزَّ وَجَلَّ تَحْرِيمَ الْخَمْرِ.

"Аллаһ Тағаланың Кітабында (Құран Кәримде) маған қатысты төрт аят түсірілген. Мен Мухаммадпен с.ғ.с. айырылыспайынша анам ішіп-жемеуге ант еткен еді. Бұған қатысты Аллаһ Тағала: **"Егер екеуі (ата-анаң) білмеген нәрсеңді Маған серік етуге зорласа, оларға бағынба! Олармен дүние ісінде дұрыс мәміледе бол"** – аятын түсірді. *(Лұқман сүресі, 15 аят)*

Маған бір қылыш ұнаған еді. Мен оны қолыма алып: **"Я, Расулуллаһ с.ғ.с., мұны маған беріңізші"** – дедім. Бұған қатысты: **"(Мухаммад с.ғ.с.) Олар сенен соғыс олжасы жайында сұрайды"** – аяты түсірілді. *(Әнфәл сүресі, 1 аят)*

Мен ауырып жатқанымда маған Мухаммад с.ғ.с. келді. Мен Одан с.ғ.с.: **"Я, Расулуллаһ с.ғ.с., мен малымды бөліп үлестіруді қалаймын. Маған малымның жартысын үлестіруді ұсынар ма едіңіз?"** – деп сұрағанымда, Ол с.ғ.с.: **"Жоқ!"** – деп жауап берді. Мен: **"Үштен бірін ше?"** – дегенімде, Ол с.ғ.с. үндемеді. Осыдан кейін малдың үштен бірін үлестіруге рұқсат етілді.

"Күндердің күнінде мен ансарлардың (Мәдиналық сахабалар) бір тобымен ішімдік іштім. Олардың бірі бетіме түйенің жүнін лақтырды (яғни, масқаралады). Мен Нәбиге с.ғ.с. болған оқиғаны айттым. Осыдан кейін Аллаһ Тағала мас ететін ішімдіктің харамдығы жайында аят түсірді."

***Хадисті Ибн Әбу Уаққас р.л.ғ. риуаят етті***

27 – حدّثنا الحميدي قال: حدثنا ابن عيينة قال: حدثنا هشام بن عروة قال: أخبرني أبي قال: أخبرتني بنت أبي بكر قالت: أَتَتْنِي أُمِّي رَاغِبَة، فِي عَهْدِ النَّبِيِّ صلى الله عليه وسلم فَسَأَلْتُ النَّبِيَّ صلى الله عليه وسلم: أَفَأَصِلُهَا؟ قَالَ: "نَعَمْ". قال ابْنُ عيينة: فَأَنْزَلَ اللهُ عَزَّ وَجَلَّ فيها: "لا يَنْهَاكُمُ اللَّهُ عَنِ الَّذِينَ لَمْ يُقَاتِلُوكُمْ فِي الدِّينِ"

-"Маған анам келді. -Ол Исламды қабылдауын қаламайтын. Мен (мұны Нәбиге с.ғ.с. түсіндіріп) Ол с.ғ.с. кісіден: **"Мен анама жақсылық істеуім керек пе?"** – деп сұрағанымда Ол с.ғ.с.: **"Иә"** – деп жауап берді." Ибн Ғаййина р.л.ғ.: Бұған қатысты Аллаһ Тағала: **"Аллаһ Тағала дін мәселесінде сендермен соғыспағандарға жақсылық етулеріңе тыйым салмайды"** – аятын түсірді *(Муммахина сүресі, 8 аят).*

***Хадисті Бинту Әби Бәкр р.л.ғ. риуаят етті***

28 – حدّثنا موسى قال: حدثنا عبد العزيز بن مسلم عن عبد الله بن دينار قال: سَمِعْتُ ابْنَ عُمَرَ يَقُولُ: رَأَى عُمَرُ رضي الله عنه حُلَّةَ سِيَرَاءٍ تُبَاعُ. فَقَالَ: يَا رَسُولَ اللهِ! ابْتَعْ هَذِهِ فَالْبَسْهَا يَوْمَ الْجُمُعَةِ، وَإِذَا جَاءَكَ الْوُفُودُ. قَالَ: "إِنَّمَا يَلْبَسُ هَذِهِ مَنْ لاَ خَلاَقَ لَهُ" فَأُتِيَ النَّبِيُّ صلى الله عليه وسلم مِنْهَا بِحُلَلٍ. فَأَرْسَلَ إِلَى عُمَرَ بِحُلَّةٍ. فَقَالَ: كَيْفَ أَلْبَسُهَا وَقَدْ قُلْتَ فِيهَا مَا قُلْتَ؟ قَالَ: "إِنِّي لَمْ أُعْطِكَهَا لِتَلْبَسَهَا. وَلَكِنْ تَبِيعُهَا أَوْ تَكْسُوهَا" فَأَرْسَلَ بِهَا عُمَرُ إِلَى أَخٍ لَهُ مِنْ

أَهْلِ مَكَّةَ، قَبْلَ أَنْ يُسْلِمَ.

"Омар р.л.ғ. сатылып жатқан жібектен тоқылған киімді көріп: **"Я, Расулуллаһ с.ғ.с., мына киімді сатып алыңыз. Оны жұма күні немесе алдыңызға адамдар келгенде киерсіз"** – деді. Сонда Расулуллаһ с.ғ.с.: **"Мұны (яғни, жібек матадан тігілген киімді) Ақыретте несібесі болмаған адам ғана киеді"** – деді.

Біршама уақыт өткеннен кейін біреулер Нәбиге с.ғ.с. жібек матадан тігілген киім алып келді. Нәби с.ғ.с. ол киімнің біреуін Омарға р.л.ғ. беріп жіберді. Сонда Омар р.л.ғ.: **"(Я, Расулуллаһ с.ғ.с.) Сіздің жібек матадан тігілген киімге қатысты сөзіңізден кейін мен мұны қалай киемін?"** – деді. Расулуллаһ с.ғ.с.: **"Мен мұны саған кисін деп емес, сатып пайдасын көрсін немесе біреуге берсін деп беріп жібердім"** – деп жауап берді. Расулуллаһтың с.ғ.с. осы сөзінен кейін Омар р.л.ғ. ол киімді Меккедегі мұсылман болмаған туысына беріп жіберді."

***Хадисті Ибн Омар р.л.ғ. риуаят етті***

## Он бесінші бап: Ата-ананы балағаттамау

**29** – حدّثنا محمد بن كثير قال: أخبرنا سفيان قال: حدثني سعد بن إبراهيم عن حميد بن عبد الرحمن، عن عبد الله بن عمرو قال: قَالَ النَّبِيُّ صلى الله عليه وسلم: "مِنَ الْكَبَائِرِ أَنْ يَشْتِمَ الرَّجُلُ وَالِدَيْهِ" فَقَالُوا: كَيْفَ يَشْتِمُ؟ قَالَ: "يَشْتِمُ الرَّجُلَ، فَيَشْتِمُ أَبَاهُ وَأُمَّهُ"

"Нәби с.ғ.с.: **"Біреу ата-анасын балағаттауы ауыр күнәға жатады"** – деді. Сонда адамдар: **"Біреу өз ата-анасын қалайша балағаттауы мүмкін?"** – деп сұрады. Нәби с.ғ.с.: **"Біреудің ата-анасын балағаттаған адам өз ата-анасын балағаттаған болады"** – деп жауап берді."

***Хадисті Мухаммад ибн Кәсир р.л.ғ. риуаят етті***

**30** – حدّثنا محمد بن سلام قال: أخبرنا مخلد قال: أخبرنا ابن جريج قال: سمعت محمد بن الحارث بن سفيان يزعم، أن عروة بن عياض أخبره، أنَّهُ سَمِعَ عَبْدَ اللهِ بْنِ عَمْرِو ابْنِ الْعَاصِ يَقُولُ: مِنَ الْكَبَائِرِ عِنْدَ اللهِ تَعَالَى أَنْ يَسْتَسِبَّ الرَّجُلُ لِوَالِدِه"

"Ата-ананы балағаттау – Аллаһ Тағаланың алдында ауыр күнәға жатады."

***Хадисті Мухаммад ибн Салэм р.л.г. риуаят етті***

## Он алтыншы бап: <u>Ата-ананы қадірлемеудің жазасы</u>

**31** – حدّثنا عبد الله بن يزيد قال: حدثنا عيينة بن عبد الرحمن، عن أبيه، عن أبي بكرة، عن النبي صلى الله عليه وسلم قال: "مَا مِنْ ذَنْبٍ أَجْدَرُ أَنْ يُعَجِّلَ لِصَاحِبِهِ الْعُقُوبَةَ، مَعَ مَا يَدْخَرُ لَهُ، مِنَ الْبَغْيِ وَقَطِيعَةِ الرَّحِمِ"

"Осы дүниеде жазасын кешіктірмей көруіне себеп болатын және Ақыретте қатты азапқа душар ететін азғындық пен туған-туысқанмен қатынасты үзуден басқа лайық күнә жоқ."

***Хадисті Абдуллаһ ибн Язид р.л.г. риуаят етті***

**32** – حدّثنا الحسن بن بشر قال: حدثنا الحكم بن عبد الملك، عن قتادة، عن الحسن، عن عمران بن حصين قال: قَالَ رَسُولُ اللَّهِ صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ: "مَا تَقُولُونَ فِي الزِّنَا وَشُرْبِ الْخَمْرِ وَالسَّرِقَةِ؟" قُلْنَا: اللهُ ورَسُولُهُ أَعْلَمُ. قَالَ: "هُنَّ الْفَوَاحِشُ وَفِيهِنَّ الْعُقُوبَةُ. أَلاَ أُنَبِّئُكُمْ بِأَكْبَرِ الْكَبَائِرِ؟ الشِرْكُ بِاللَّهِ عَزَّ وَجَلَّ، وَعُقُوقُ الْوَالِدَيْنِ" وَكَانَ مُتَّكِئاً فَاحْتَفَزَ قَالَ: "وَالزُّورُ"

"Расулуллаһтың с.ғ.с.: **"Сендер зинақорлық, ішімдік ішу мен ұрлық жайында не деп айтар едіңдер?"** – деген сұрағына біз: **"Оны бізден көрі Аллаһ Тағала мен Оның Елшісі с.ғ.с. артық біледі"** – деп жауап бердік.

- **Мұның барлығы азғындық. Әрі олардың нәтижесі ауыр жазаға алып барады. Ауыр күнәлардың ішіндегі ең ауыры қандай күнә екенін сендерге айтайын ба? Ол: Аллаһ Тағалаға серік қосу және ата-ананы қадірлемеу."**

Бұл сөзді айтқанда Расулуллаһ с.ғ.с. арқасын сүйеп отырған болатын. Кейін біршама уақыт әзірлене отырып: **"Әрі жалғандық"** – деді."

***Хадисті Әл-Хасан ибн Башар р.л.г. риуаят етті***

## Он жетінші бап: Ата-ана көз жасын төгуінен сақтану

**33** – حدّثنا موسى قال: حدثنا حماد بن سلمة عن زياد بن مخراق عن طَيْسَلَةَ، أنه سمع ابن عمر يقول: بُكَاءُ الْوَالِدَيْنِ مِنَ الْعُقُوقِ وَالْكَبَائِرِ.

"Ата-ананы құрметтемей жылатудан және үлкен күнәлардан сақтаныңдар!"

***Хадисті Муса р.л.г. риуаят етті***

## Он сегізінші бап: Ата-ананың дұғасы

**34** – حدّثنا معاذ بن فضالة قال: حدثنا هشام عن يحيى – هو ابن أبي كثير – عن أبي جعفر، أنه سمع أبا هريرة يقول: قَالَ النَّبِيُّ صلى الله عليه وسلم: "ثَلاَثُ دَعَوَاتٍ مُسْتَجَابَاتٌ لَهُنَّ. لاَ شَكَّ فِيهِنَّ: دَعْوَةُ الْمَظْلُومِ، وَدَعْوَةُ الْمُسَافِرِ، وَدَعْوَةُ الْوَالِدَيْنِ عَلَى وَلَدِهِمَا"

"Үш түрлі дұға қабыл, оған күмән жоқ. Ол: мазлұмның (зұлымдыққа ұшырағанның), мусафирдің (жолаушының) және ата-ананың баласына қылған дұғасы."

*Хадисті Муъаз ибн Фадалэ р.л.г. риуаят етті*

## Он тоғызыншы бап: Басқа дінде болған ата-ананың мұсылман болуын тілеу

35 – حدّثنا أبو الوليد، هشام بن عبد الملك قال: حدثنا عكرمة بن عمار قال: حدثني أبو كثير السُّحيمي قال: سَمِعْتُ أَبَا هُرَيْرَةَ يَقُولُ: مَا سَمِعَ بِي أَحَدٌ، يَهُودِيٌّ ولاَ نَصْرَانِيٌّ، إِلاَّ أَحَبَّنِي. إِنَّ أُمِّي كُنْتُ أُرِيدُهَا عَلَى الإِسْلاَمِ فَتَأْبَى. فَقُلْتُ لَهَا. فَأَبَتْ. فَأَتَيْتُ النَّبِيَّ صلى الله عليه وسلم فَقُلْتُ: ادْعُ اللهَ لَهَا. فَدَعَا. فَأَتَيْتُهَا وَقَدْ أَجَافَتْ عَلَيْهَا الْبَابُ. فَقَالَتْ: يَا أَبَا هُرَيْرَةَ! إِنِّي أَسْلَمْتُ. فَأَخْبَرْتُ النَّبِيَّ صلى الله عليه وسلم. فَقُلْتُ: ادْعُ اللهَ لِي وَلأُمِّي فَقَالَ: "اللَّهُمَّ! عَبْدُكَ أَبُو هُرَيْرَة وَأُمُّهُ، أَحِبَّهُمَا إِلَى النَّاسِ"

"Мен анамның Ислам дінін қабылдауын қалаған едім, алайда анам қарсы болды. Қанша айтсам да, анам сөзіме құлақ аспады. Мен Нәбидің с.ғ.с. алдына келіп: **"Аллаһ Тағаладан анамның Исламды қабылдауын тілесеңіз"** – деп өтініш білдірген едім, Нәби с.ғ.с. дұға етті. Мен анама барғанымда бөлмесінің есігі жабық екен. Анам: **"Ей, Әбу Һурайра, мен мұсылман болдым"** – деді. Мен анамның мұсылман болғанын Нәбиге с.ғ.с. хабарлап тағы да: **"Аллаһ Тағаладан анамның және менің ақыма дұға етсеңіз"** – деп өтіндім. Ол с.ғ.с.: **"Я, Тәңірім! Құлың болған Әбу Һурайра мен оның анасын адамдардың сүйіспеншілігіне бөлей гөр!"** – деп дұға етті."

*Хадисті Әбу Һурайра р.л.г. риуаят етті*

## Жиырмасыншы бап: Дүниеден өткен ата-анаға жақсылық істеу

**36** – حدّثنا أبو نعيم قال: حدثنا عبد الرحمن بن الغسيل قال: أخبرني أسيد بن علي ابن عبيد عن أبيه، أنه سمع أبا أُسَيد يحدث القوم قال: كُنَّا عِنْدَ النَّبِيِّ صلى الله عليه وسلم فَقَالَ رَجُلٌ: يَا رَسُولَ اللهِ! هَلْ بَقِيَ مِنْ بِرِّ أَبَـوَيَّ شَيْءٌ بَعْدَ مَوْتِهِمَا أَبَرُّهُمَا؟ قَالَ: "نَعَمْ. خِصَالٌ أَرْبَعٌ: الدُّعَاءُ لَهُمَا. وَالاسْتِغْفَارُ لَهُمَا. وَإِنْفَاذُ عَهْدِهِمَا. وَإِكْرَامُ صَدِيقِهِمَا. وَصِلَةُ الرَّحِمِ الَّتِي لاَ رَحِمَ لَـكَ إِلاَّ مِنْ قِبَلِهِمَا"

"Біз Нәбидің с.ғ.с. жанында тұрғанымызда бір кісі: **"Я, Расулуллаһ с.ғ.с., ата-анам қайтыс болғаннан кейін оларға жақсылық істеудің жолы бар ма?"** – деп сұрады. Ол с.ғ.с.: **"Иә, бар. Қайтыс болған ата-анаңа төрт жолмен жақсылық істесең болады: олар үшін дұға етіп күнәлары үшін жарылқау тілеу, орындай алмай кеткен уәделерін орындау, достарын құрметтеу, ата-анаңды себепші етіп олардың туыстарымен қатынасты үзбеу."**

*Хадисті Әбу Наъим р.л.ғ. риуаят етті*

**37** – حدّثنا أحمد بن يوسف قال: حدثنا أبو بكر عن عاصم، عن أبي صالح، عن أبي هريرة قال: تُرْفَعُ لِلْمَيِّتِ بَعْدَ مَوْتِهِ دَرَجَتُهُ. فَيَقُولُ: أَيْ رَبِّ! أَيُّ شَيْءٍ هَذِهِ؟ فَيُقَالُ: وَلَدُكَ. اسْتَغْفَرَ لَكَ.

"Жан тәсілім болғаннан кейін мәйіттің дәрежесі көтеріледі. Сол уақытта мәйіт: **"Я, Раббым, бұл не себептен?"** – деп сұрағанда: **"Бұған себепкер балаң. Ол сен үшін жарылқау тіледі"** – делінеді."

*Хадисті Әбу Һурайра р.л.ғ. риуаят етті*

**38** – حدّثنا موسى قال: حدثنا سلاّم بن أبي مطيع عن غالب قال:

قَالَ مُحَمَّدُ بْنُ سِيرِينَ: كُنَّا عِنْدَ أَبِي هُرَيْرَةَ لَيْلَةً. فَقَالَ: اللَّهُمَّ اغْفِرْ لِأَبِي هُرَيْرَةَ وَلِأُمِّي وَلِمَنِ اسْتَغْفَرَ لَهُمَا. قَالَ مُحَمَّدٌ: فَنَحْنُ نَسْتَغْفِرُ لَهُمَا حَتَّى نَدْخُلَ فِي دَعْوَةِ أَبِي هُرَيْرَةَ.

"Түндердің бірінде біз Әбу Һурайрамен р.л.ғ. бірге болдық. Әбу Һурайра р.л.ғ.: **"Я, Аллаһ! Әбу Һурайраның, оның анасының және ол екеуіне жарылқау тілегендердің күнәсін кешіре гөр!"** – деп дұға етті. Әбу Һурайра р.л.ғ. айтқандардың қатарында болу үмітімен бізде Әбу Һурайра р.л.ғ. мен оның анасына Аллаһ Тағаладан жарылқау тіледік (яғни, Әбу Һурайра р.л.ғ. еткендей дұға қылдық)."

***Хадисті Мухаммад ибн Сирин р.л.ғ. риуаят етті***

**39** – حدّثنا أبو الربيع قال: حدثنا إسماعيل بن جعفر قال: أخبرنا العلاء، عن أبيه، عن أبي هريرة، أَنَّ رَسُولَ الله صلى الله عليه وسلم قَالَ: إِذَا مَاتَ الْعَبْدُ انْقَطَعَ عَنْهُ عَمَلُهُ إِلاَّ مِنْ ثَلاَثٍ: صَدَقَةٌ جَارِيَةٌ، أَوْ عِلْمٌ يَنْتَفِعُ بِهِ، أَوْ وَلَدٌ صَالِحٌ يَدْعُو لَهُ"

"Жан тапсырысымен пенденің барлық амалы тоқтап, тек үш амал өз жалғасын табады. Ол: жәрия садақа, үйреткен пайдалы білім және артта қалған ізгі ұрпақтың дұғасы."

***Хадисті Әбу Һурайра р.л.ғ. риуаят етті***

**40** – حدّثنا يسرة بن صفوان قال: حدثنا محمد بن مسلم، عن عمرو، عن عكرمة، عن ابن عباس، أَنَّ رَجُلاً قَالَ: يَا رَسُولَ الله! إِنَّ أُمِّي تُوُفِّيَتْ وَلَمْ تُوصِ أَفَيَنْفَعُهَا أَنْ أَتَصَدَّقَ عَنْهَا؟ قَالَ: "نَعَمْ"

"Бір кісі Пайғамбардан с.ғ.с.: **"Я, Расулуллаһ с.ғ.с.! Менің анам қайтыс болды. Алайда еш нәрсені өсиет етпеді. Анамның атынан садақа берсем пайдасы бола ма?"** – деп сұрағанда Ол с.ғ.с.: **"Иә, болады"** – деді."

***Хадисті Ибн Аббас р.л.ғ. риуаят етті***

## Жиырма бірінші бап: Әкенің достарын құрметтеу

**41** – حدّثنا عبد الله بن صالح قال: حدثني الليث، عن خالد بن يزيد، عن عبد الله ابن دينار، عن ابن عمر، مَرَّ أَعْرَابِيّ فِي سَفَرٍ. فَكَانَ أَبُو الأَعْرَابِيِّ صَدِيقًا لِعُمَرَ رضي الله عنه. فَقَالَ الأَعْرَابِيِّ: أَلَسْتَ ابْنُ فُلاَن؟ قَالَ: بَلَى. فَأَمَرَ لَهُ ابْنُ عُمَرَ بِحمَار كَانَ يَسْتَعْقِبُ. وَنَزَعَ عِمَامَتَهُ عَنْ رَأْسه فَأَعْطَاهُ. فَقَالَ بَعْضُ مَنْ مَعَهُ: أَمَّا يَكْفِيه دِرْهَامٌ؟ فَقَالَ: قَالَ النَّبِيُّ صلى الله عليه وسلم: "احْفَظْ وِدَّ أَبِيكَ لاَ تَقْطَعْ، فَيُطْفِئُ اللهُ نُورَكَ"

"Бірде Ибн Омар р.л.ғ. сапарда болғанында бір бәдәуимен (бәдәуи – шөл дала тұрғыны) кездесті. Ол кісінің әкесі Омардың р.л.ғ. досы болған еді. Ибн Омар р.л.ғ. әлгі кісіден: **"Сен пәленшенің ұлы емессің бе?"** – деп сұрағанда ол: **"Иә"** – деп жауап береді. Сонда Ибн Омар р.л.ғ. әлгі кісіні өз есегіне мінгізіп басындағы сәлдесін шешіп берді. Ибн Омардың р.л.ғ. жанындағылардың кейбірі: **"Оған дирһам сыйласаң да болатын еді"** – дейді.

**- Нәби с.ғ.с.: "Әкеңнің достарымен қарым-қатынасыңды үзбе. Әкеңнің достарымен қарым-қатынасты үзер болсаң, Аллаһ Тағала нұрыңды кетіреді" – деген."**

***Хадисті Ибн Омар р.л.ғ. риуаят етті***

**42** – حدّثنا عبد الله بن يزيد قال: حدثنا حَيْوَة قال: حدثني أبو عثمان الوليد بن أبي الوليد، عن عبد الله بن دينار، عن ابن عمر، عَنْ رَسُول الله صلى الله عليه وسلم قَالَ: إِنَّ أَبَرَّ الْبِرِّ أَنْ يَصِلَ الرَّجُلُ أَهْلَ وُدِّ أَبِيه.

"Тақуалық құлықтың ең абзалы – баланың әкесінің достарымен қарым-қатынасын үзбеу."

*Хадисті Ибн Омар р.л.г. риуаят етті*

## Жиырма екінші бап: **Достық - ұрпақтан ұрпаққа өтетін мирас**

**43** – حدثنا بشر بن محمد قال: أخبرنا عبد الله قال: أخبرنا محمد بن عبد الرحمن، عن محمد بن فلان بن طلحة، عن أبي بكر بن حزم، عَنْ رَجُلٍ مِنْ أَصْحَابِ النَّبِيِّ صلى الله عليه وسلم قَالَ: كفيتكَ أَنَّ رَسُولَ اللهِ صلى الله عليه وسلم قَالَ: "إِنَّ الْوَدَّ يُتَوَارَثُ"

"Расулуллаһтың с.ғ.с.: "**Достық - ұрпақтан ұрпаққа өтетін мирас**" – дегені сен үшін жеткілікті емес пе?"

*Хадисті Башар ибн Мухаммад р.л.г. риуаят етті*

## Жиырма үшінші бап: **Баласы әкесін атымен атамайды, одан бұрын отырмайды және жолын кеспейді**

**44** – حدثنا أبو الربيع عن إسماعيل بن زكريا قال: حدثنا هشام بن عروة، عن أبيه، أو غيره، أَنَّ أَبَا هُرَيْرَةَ أَبْصَرَ رَجُلَيْنِ فَقَالَ لأَحَدِهِمَا: مَا هَذَا مِنْكَ؟ فَقَالَ: أَبِي. فَقَالَ: لاَ تُسَمِّهِ بِاسْمِهِ. وَلاَ تَمْشِ أَمَامَهُ. وَلاَ تَجْلِسْ قَبْلَهُ.

"Әбу Һурайра р.л.ғ. екі адамды көреді. Кейін біреуіне: "**Бұл кісі саған кім болады**" – дейді.

**Бұл - менің әкем.**

**Әкеңді атымен атама, жолын кеспе және одан бұрын отырма.**

*Хадисті Әбу Ар-Рабиъ р.л.г. риуаят етті*

## Жиырма төртінші бап: Әкені лақаб атымен атау

**45** – حدثنا عبد الرحمن بن شيبة قال: أخبرني يوسف بن يحيى عن ابن نباتة، عن عبيد الله بن موهب، عن شهر بن حَوْشَب قال: خَرَجْنَا مَعَ ابْنِ عُمَرَ فَقَالَ لَهُ سَالِمٌ: الصَّلاَةُ! يَا أَبَا عَبْدِ الرَّحْمَنِ.

"Біз Ибн Омармен р.л.ғ. бірге болғанымызда Сәлим оған р.л.ғ.: **"Ей, Абдур-Рохманның әкесі! Намаз оқимыз"** – деді."

***Хадисті Шаһр ибн Хаушаб р.л.ғ. риуаят етті***

## Жиырма бесінші бап: Туыстық қатынасты үзбеу

**46** – حدثنا موسى بن إسماعيل قال: حدثنا ضمضم بن عمرو الحنفي قال: حدثنا كُلَيْب بْنُ مُنْقَعَة قال: قَالَ جَدِّي: يَا رَسُولَ اللهِ! مَنْ أَبَرُّ؟ قَالَ: "أُمَّكَ وَأَبَاكَ، أُخْتَكَ وَأَخَاكَ، وَمَوْلاَكَ الَّذِي يَلِي ذَلِكَ، حَقٌّ وَاجِبٌ وَرَحِمٌ مَوْصُولَةٌ"

"Менің атам Пайғамбардан с.ғ.с.: **"Я, Расулуллаһ с.ғ.с.! Жақсылық істегенге кім лайығырақ?"** – деп сұрағанда Ол с.ғ.с.: **"Алдымен әкең мен анаң. Кейін ағаң мен әпкең. Одан кейін жақындық дәрежесіне қарай туыстарың. Бұл – міндетті нәрсе. Туыстық қатынасты үзбе"** – деп жауап берді."

***Хадисті Кұләйб ибн Манқаъа р.л.ғ. риуаят етті***

**47** – حدثنا موسى بن إسماعيل قال: حدثنا أبو عوانة عن عبد الملك بن عمير، عن موسى بن طلحة، عن أبي هريرة قال: لَمَّا نُزِلَتْ هَـذِهِ الآيَـةُ: "وَأَنْذِرْ عَشِيرَتَكَ الأَقْرَبِينَ" قَامَ النَّبِيُّ صلى الله عليه وسلم فَنَادَى: "يَا بَنِي

كَعْبِ بْنِ لُؤَيٍّ! أَنْقِذُوا أَنْفُسَكُمْ مِنَ النَّارِ. يَا بَنِي عَبْدِ مَنَافٍ! أَنْقِذُوا أَنْفُسَكُمْ مِنَ النَّارِ. يَا بَنِي هَاشِمٍ! أَنْقِذُوا أَنْفُسَكُمْ مِنَ النَّارِ. يَا بَنِي عَبْدِ الْمُطَّلِبِ! أَنْقِذُوا أَنْفُسَكُمْ مِنَ النَّارِ. يَا فَاطِمَةَ بِنْتَ مُحَمَّدٍ! أَنْقِذِي نَفْسَكِ مِنَ النَّارِ. فَإِنِّي لاَ أَمْلِكُ لَكِ مِنَ اللهِ شَيْئاً. غَيْرَ أَنَّ لَكُمْ رَحِماً سَأَبُلُّهَا بِبِلاَلِهَا"

**"(Мухаммад с.ғ.с.) Жақын айғайындарыңа ескерт!"** – аяты түсірілгенде *(Шуғара сүресі, 214 аят)* Нәби с.ғ.с. (Сафаға көтеріліп): **"Я, Каъб ибн Лу"уайа ұрпағы, өздеріңді оттан құтқарыңдар! Я, Абду Манаф ұрпағы, өздеріңді оттан құтқарыңдар! Я, Һашим ұрпағы, өздеріңді оттан құтқарыңдар! Я, Абдул-Мутталиб ұрпағы, өздеріңді оттан құтқарыңдар! Я, Мухаммадқызы Фатима, өзіңді оттан құтқар! Мен сендерге туыспын, сондықтан да бұл дүниеде қолымнан келген туыстығымды істеймін. Алайда, Қияметте билік жалғыз Аллаһ Тағаланың қолында"** – деді."

***Хадисті Муса ибн Исмаъил р.л.ғ. риуаят етті***

## Жиырма алтыншы бап: Туысқанға жақсылық істеу арқылы қатынаста болу

**48** – حدثنا أبو نعيم قال: حدثنا عمرو بن عثمان بن عبد الله بن موهب قال: سَمِعْتُ مُوسَى بْنِ طَلْحَةَ يَذْكُرُ عَنْ أَبِي أَيُّوبَ الأَنْصَارِي، أَنَّ أَعْرَابِيًا عَرَضَ لِلنَّبِيِّ صلى الله عليه وسلم فِي مَسِيرِهِ. فَقَالَ: أَخْبِرْنِي مَا يُقَرِّبُنِي مِنَ الْجَنَّةِ وَيُبَاعِدُنِي مِنَ النَّارِ. قَالَ: "تَعْبُدُ اللهَ لاَ تُشْرِكُ بِهِ شَيْئًا، وَتُقِيمُ الصَّلاَةَ، وَتُؤْتِي الزَّكَاةَ، وَتَصِلُ الرَّحِمَ"

"Сапарда Нәбиге с.ғ.с. бір бәдәуи (бәдәуи – шөл дала тұрғыны) келіп: **"Қандай амал мені жәннатқа жақын-**

**датып, дозақ отынан сақтайды? Маған соны айтыңызшы"** — деді. Расулуллаһ с.ғ.с.: **"Аллаһ Тағалаға құлшылық етіп, Оған серік қоспа. Намаз оқып, зекетіңді бер. Туысқандарыңа қолыңнан келгенше жақсылық істеп, олармен жақсы қарым-қатынаста бол"** — деп жауап берді."

*Хадисті Әбу Нағым р.л.ғ. риуаят етті*

**49** – حَدَّثَنَا إسماعيل بن أبي أويس قال: حدثنا سليمان بن بلال عن معاوية بن أبي مزرّد، عن سعيد بن يسار، عن أبي هريرة، أَنَّ رَسُولَ الله صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ قَالَ: "خَلَقَ اللَّهُ عز وجل الْخَلْقَ. فَلَمَّا فَرَغَ مِنْهُ قَامَتْ الرَّحِمُ. فقال: مَهْ! قَالَتْ: هَذَا مَقَامُ الْعَائِذِ بِكَ مِنْ الْقَطِيعَةِ. قَالَ: أَلاَ تَرْضَيْنَ أَنْ أَصِلَ مَنْ وَصَلَكِ وَأَقْطَعَ مَنْ قَطَعَكِ؟ قَالَتْ: بَلَى. يَا رَبِّ! قَالَ: فَذَلِكَ لَكِ" ثُمَّ قَالَ أَبُو هُرَيْرَةَ: اقْرَءُوا إِنْ شِئْتُمْ: "فَهَلْ عَسَيْتُمْ إِنْ تَوَلَّيْتُمْ أَنْ تُفْسِدُوا فِي الأَرْضِ وَتُقَطِّعُوا أَرْحَامَكُمْ"

"Аллаһ Тағала бүкіл жаратылысты жаратқаннан кейін **"туысқандық сезім "** тақтың бір шетінен ұстады. Аллаһ Тағала: **"Мұның не?"** — деді. "Туысқандық сезім": **"Бұл - туысқандардың өзара қатынаспай кетуінен Өзіңнен пана тілеп сақтанатын орыным"** — деп жауап берді. Аллаһ Тағала: **"Туыстық қатынасты сақтағанды рақымыма бөлеймін, ал туыстық қатынасты үзгенді рақымымнан макрұм етемін. Осылай етсем разы боласың ба?"** — деп сұрағанда "туыстық сезім": **"Я, Раббым, разы боламын"** — деп жауап берді. Осыдан кейін Әбу Һурайра р.л.ғ.: **"Қаласаңдар Аллаһ Тағаланың: "Жер бетінде бұзықтық ету және туыстарыңмен қатынасты үзуді қалайсыңдар ма?" — деген сөзін оқыңдар"** — деді."

*Хадисті Саъид ибн Ясар р.л.ғ. риуаят етті*



## Жиырма жетінші бап: Туысқанмен қатынасты болудың артықшылығы

**50** – حَدَّثَنَا مُحَمَّدُ بْنُ عبيد الله قال: حَدَّثَنَا ابن أبي حازم، عن الْعَلاَء، عَنْ أَبيه، عَنْ أَبي هُرَيْرَةَ قال: أَتَى رَجُلٌ النَّبيَّ صلى الله عليه وسلم فَقَالَ: يَـا رَسُولَ الله! إِنَّ لي قَرَابَةً أَصِلُهُمْ وَيَقْطَعُونَ. وَأُحْسِنُ إِلَيْهِمْ وَيُـسِيئُونَ إِلَـيَّ. وَيَجْهَلُونَ عَلَيَّ وَأَحْلُمُ عَنْهُمْ. قَالَ "لَئِنْ كُنْتَ كَمَا تَقُولُ فَكَأَنَّمَا تُسِفُّهُمُ الْمَلَّ. وَلاَ يَزَالُ مَعَكَ مِنَ الله ظَهِيرٌ عَلَيْهِمْ، مَا دُمْتَ عَلَى ذَلِكَ"

“Нәбиге с.ғ.с. бір кісі келіп: **“Я, Расулуллаһ с.ғ.с., менің туысқандарым бар. Мен олармен қатынасқанға әрекет етемін, алайда олар оны қаламайды. Мен оларға жақсылық істесем, олар маған жамандықпен жауап береді. Мен момындық қылсам, олар надандық білдіреді”** – деді. Нәби с.ғ.с.: **“Сен айтқаныңдай істеген болсаң, сенің істегенің олар үшін ауыздарына ыстық күл салғанмен тең (яғни, олар туыстық қатынаста болуын қаламағаны). Ниетіңнен қайтпасаң, Аллаһ Тағаланың жәрдемінен құр қалмассың”** – деп жауап берді.”

*Хадисті Әбу Һурайра р.л.ғ. риуаят етті*

**51** – حَدَّثَنَا إسماعيل بن أبي أويس قال: حدثني أخي، عن سليمان بن بلال، عن محمد بن أبي عتيق، عن ابن شهاب، عن أبي سلمة بن عبد الرحمن. أنا أبا الرَّدَّاد الليثي أخبره عن عبد الرحمن بن عوف، أنه سمع رسول الله صلى الله عليه وسلم يقول: "قَالَ اللهُ عَزَّ وَجَلَّ: أَنَا الـرَّحْمَنُ. وَخَلَقْـتُ الـرَّحِمَ وَاشْتَقَقْتُ لَهَا مِنْ اسْمِي. فَمَنْ وَصَلَهَا وَصَلْتُهُ، وَمَنْ قَطَعَهَا بَتَتُّهُ"

“Аллаһ Тағала айтады: **“Мен Рақымдымын. Әрі “туыстық” ұғымының атауын Өзімнің “Рақым етуші” сипа-**

**тымның атауынан жараттым. Туыстық қатынасты сақтағанды рақымыма бөлеп, ал үзгенді рақымымнан макрұм етемін (яғни, рақым етпеймін).”**

*Хадисті Абдур-Рохман ибн Ъауф р.л.г. риуаят етті*

52 – حَدَّثَنَا موسى بن إسماعيل قال: حدثنا أبو عوانة، عن عثمان بن المغيرة، عن أبي العنبس قال: دخلت على عبد الله بن عمرو في الوهط – يعني أرضا له بالطائف – فقال: عَطَفَ لَنَا النَّبِيُّ صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ إِصْبَعَهُ فَقَالَ: "الرَّحِمُ شُجْنَةٌ مِنَ الرَّحْمَنِ. مَنْ يَصِلْهَا يَصِلْهُ، وَمَنْ يَقْطَعْهَا يَقْطَعْهُ. لَهَا لِسَانٌ طَلْقٌ ذَلْقٌ يَوْمَ الْقِيَامَةِ"

“Нәби с.ғ.с. бізге қарай саусағымен нұсқап: **“Туыстық - Аллаһ Тағаланың “Рақымды” сипатының атауынан жаратылған. Туыстық қатынасты сақтағанды Аллаһ Тағала рақымына бөлейді, үзгенді рақымынан макрұм етеді. Туыстықтың Қиямет күні барлық жағдайды айқын баяндап беретін тілі бар”** – деді.”

*Хадисті Муса ибн Исмаъил р.л.г. риуаят етті*

53 – حَدَّثَنَا إسماعيل قال: حدثنا سليمان، عن معاوية بن أبي مزرد، عن يزيد بن رومان، عن عروة بن الزبير، عن عائشة رضي الله عنها، أَنَّ النَّبِيَّ صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ قَالَ: "الرَّحِمُ شُجْنَةٌ مِنَ اللهِ. مَنْ وَصَلَهَا وَصَلَهُ اللهُ. وَمَنْ قَطَعَهَا قَطَعَهُ اللهُ"

“Туыстық - Аллаһ Тағаланың “Рақымды” сипатының атауынан жаратылған. Туыстық қатынасты сақтағанды Аллаһ Тағала рақымына бөлейді, үзгенді Аллаһ Тағала рақымынан макрұм етеді.”

*Хадисті Айша р.л.г. риуаят етті*



## Жиырма сегізінші бап: Туысқанмен қатынаста болғанның ғұмыры ұзақ

**54** – حدّثنا إبراهيم بن المنذر قال: حدثنا محمد بن معن قال: حدثني أبي، عن سعيد بن أبي سعيد المقبري، عن أبي هريرة قال: سَمِعْتُ رَسُولَ اللّــه صلى الله عليه وسلم يقول: "مَنْ سَرَّهُ أَنْ يُبْسَطَ لَهُ فِي رِزْقِهِ، وَأَنْ يُنْسَأَ لَهُ فِي أَثَرِهِ، فَلْيَصِلْ رَحِمَهُ"

"Мен Расулуллаһтың с.ғ.с.: "**Ризығы берекелі және ғұмыры ұзақ болуын қалаған адам туысқанмен қарым-қатынасын үзбесін.**" – деп айтқанын естідім."

***Хадисті Әбу Һурайра р.л.ғ. риуаят етті***

## Жиырма тоғызыншы бап: Туысқанмен қатынаста болған Аллаһ Тағаланың сүйіспеншілігіне бөленеді

**55** – حدّثنا محمد بن كثير قال: أخبرنا سفيان، عن أبي إسحق، عــن مغراء، عن ابن عمر قال: مَنِ اتَّقَى رَبَّهُ، وَوَصَلَ رَحِمَهُ، نُسِئَ فِي أَجَلِهِ، وَثَرِيَ مَالُهُ، وَأَحَبَّهُ أَهْلُهُ.

"Аллаһ Тағаланың азабынан сақтанып туысқанмен қатынасын үзбегеннің ғұмыры ұзақ, байлығы мол болады. Әрі ондай адам отбасының сүйіспеншілігіне бөленеді."

***Хадисті Мухаммад ибн Кәсир р.л.ғ. риуаят етті***



## Отызыншы бап: Туысты құрметтеу

**56** – حدثنا حَيْوَة بن شريح قال: حدثنا بقية، عن بحير، عن خالد بن معدان، عن المقدام بن معدي كرب، أنه سمع رسول الله صلى الله عليه وسلم يقول: "إنَّ اللهَ يُوصيكُمْ بِأُمَّهَاتِكُمْ، ثُمَّ يُوصيكُمْ بِأُمَّهَاتِكُمْ، ثُمَّ يُوصيكُمْ بِأُمَّهَاتِكُمْ، ثُمَّ يُوصيكُمْ بِآبَائِكُمْ، ثُمَّ يُوصيكُمْ بِالأَقْرَبِ فَالأَقْرَبِ"

"Аллаһ Тағала сендерге алдымен аналарыңды құрметтеуді, одан кейін тағы да аналарыңды құрметтеуді, кейін тағы да аналарыңды құрметтеуді, одан кейін әкелеріңді, ал одан кейін жақындық дәрежесіне қарай туысқандарыңды құрметтеуді бұйырады."

***Хадисті Хайуа ибн Шарих р.л.ғ. риуаят етті***

**57** – حدثنا موسى بن إسماعيل قال: حدثنا الخزرج بن عثمان – أبو الخطاب – السعدي قال: أخبرني أبو أيوب سليمان – مولى عثمان بن عفان – قال: جَاءَنَا أَبُو هُرَيْرَةَ، عَشِيَّةَ الْخَمِيسِ، لَيْلَةَ الْجُمُعَةِ فَقَالَ: أُحَرِّجُ عَلَى كُلِّ قَاطِعِ رَحِمٍ لَمَّا قَامَ مِنْ عِنْدِنَا. فَلَمْ يَقُمْ أَحَدٌ. حَتَّى قَالَ ثَلاثًا. فَأَتَى فَتًى عَمَّةً لَهُ قَدْ صَرَمَهَا مُنْذُ سَنَتَيْنِ. فَدَخَلَ عَلَيْهَا: فَقَالَتْ لَهُ: يَا ابْنَ أَخِي! مَا جَاءَ بِكَ؟ قَالَ: سَمِعْتُ أَبَا هُرَيْرَةَ يَقُولُ كَذَا وَكَذَا. قَالَتْ: ارْجِعْ إِلَيْهِ فَسَلْهُ لِمَ قَالَ ذَاكَ؟ قَالَ: سَمِعْتُ النَّبِيَّ صلى الله عليه وسلم يَقُولُ: أَنَّ أَعْمَالَ بَنِي آدَمَ تُعْرَضُ عَلَى اللهِ تَبَارَكَ وَتَعَالَى عَشِيَّةَ كُلِّ خَمِيسٍ لَيْلَةَ الْجُمُعَةِ. فَلاَ يُقْبَلُ عَمَلُ قَاطِعِ رَحِمٍ"

"Бейсенбі күнінің кешінде, яғни жұманың түнінде бізге Әбу Һурайра р.л.ғ. келді. Кейін тұрып: **"Мен туыстық қатынасты үзуге қарсымын!"** – деді. Арамыздан ешкім орнынан тұрмады. Әбу Һурайра р.л.ғ. сөзін үш қайталады. Бұл сөзді естіген бір жігіт екі жылдан бері

қатынаспай қойған әке жағынан болған туыс әпкесіне барды. Оны көрген туыс әпкесі: **"Ей, бауырым! Не үшін келдің?"** – деп сұрады.

**Мен Әбу Һурайраның р.л.ғ.: "Мен туыстық қатынасты үзуге қарсымын!" – дегенін естідім.**

**Оған барып ол бұл сөзді не себептен айтқанын сұра.**

Жігіт Әбу Һурайраға р.л.ғ. барып ол әлгі сөзді не себептен айтқанын сұрайды. Сонда Әбу Һурайра р.л.ғ.: **"Мен Нәбидің с.ғ.с.: "Әрбір бейсенбінің кешінде, яғни жұманың түнінде адам баласының амалдары Аллаһ Тағалаға көрсетіліп (қабыл етіледі, тек) туыстық қатынасты үзгеннің амалы қабыл етілмейді" – деп айтқанын естідім"** – деді."

*Хадисті Әбу Айюб Сулайман р.л.ғ. риуаят етті*

## Отыз бірінші бап: Туыстық қатынасты үзу – Аллаһ Тағаланың рахметінен қол үзу

**58** – حدثنا عبيد الله بن موسىقال: أخبرنا سليمان أبو آدم قـــال، سمعت عبد الله ابن أبي أوفى. يقول عن النبي صلى الله عليه وسلم، قـــال: "إنَّ الرَّحْمَةَ لاَ تَنْزِلُ عَلَى قَوْمٍ فِيهِمْ قَاطِعُ رَحِمٍ"

"Бір қауымда туыстық қатынасты үзгендер бар болса, ол қауымға Аллаһ Тағаланың рахметі түспейді."

*Хадисті Убайдуллаһ ибн Муса р.л.ғ. риуаят етті*

## Отыз екінші бап: Туыстық қатынасты үзу–күнә

**59** – حدّثنا عبد الله بن صالح قال: حدثني الليث قال: حدثني عقيل، عن ابن شهاب، أخبرني محمد بن جبير بن مطعم، أن جبير بن مطعم أخبره، أنه

سمع رسول الله صلى الله عليه وسلم يقول: "لاَ يَدْخُلُ الْجَنَّةَ قَاطِعُ رَحِمٍ"

"Туыстық қатынасты үзген адам жәннатқа кірмейді."

***Хадисті Абдуллаһ ибн Солих р.л.ғ. риуаят етті***

**60** – حدّثنا حجاج بن منهال قال: حدثنا شعبة قال: أخبرني محمد بن عبد الجبار قال: سمعت محمد بن كعب، أنه سمع أبا هريرة يحدث عن رسول الله صلى الله عليه وسلم قال: "إِنَّ الرَّحِمَ شُجْنَةٌ مِنَ الرَّحْمَن. تَقُولُ: يَا رَبِّ! إِنِّي ظُلِمْتُ. يَا رَبِّ! إِنِّي قُطِعْتُ. يَا رَبِّ! إِنِّي، إِنِّي. فَيُجِيبُهَا: أَلاَ تَرْضَيْنَ أَنْ أَقْطعَ مَنْ قَطَعَكِ وأَصِلَ مَنْ وَصَلَكِ؟

"Туыстық - Аллаһ Тағаланың "Рақымды" сипатының атауынан жаратылған. Туыстардың арасында қатынас үзілгенде "туыстық": **"Я, Рабым! Мен зұлымдыққа ұшырадым. Я, Раббым! Мен үзілдім. Я, Раббым! Мені былай да кемсітті, былай да кемсітті"** – деп шағымданады. Сонда Аллаһ Тағала: **"Сені (яғни, туыстық қатынасты) үзгенді рақымымнан мақрұм етемін, ал сені (яғни, туыстық қатынасты) сақтағанды рақымыма бөлеймін. Осылай етсем разы боласың ба?"** – дейді."

***Хадисті Әбу Һурайра р.л.ғ. риуаят етті***

## Отыз үшінші бап: Туыстық қатынасты үзудің бұл дүниедегі жазасы

**61** – حدّثنا آدم قال: حدثنا شعبة قال: حدثنا عيينة بن عبد الرحمن قال: سمعت أبي يحدث عن أبي بكرة قال: قال رسول الله صلى الله عليه وسلم: "مَا مِنْ ذَنْبٍ أُخْرَى أَنْ يُعَجِّلَ اللهُ لِصَاحِبِهِ الْعُقُوبَةَ فِي الدُّنْيَا، مَعَ مَا يَدْخَرُ لَهُ فِي الآخِرَةِ، مِنْ قَطِيعَةِ الرَّحِمِ وَالْبَغْيِ"

"Аллаһ Тағала осы дүниеде кешіктірмей жазалауына және Ақыретте қатты азаппен азаптауына азғындық пен туған-туысқанмен қатынасты үзуден басқа себеп болатын күнә жоқ."

***Хадисті Абдуллаһ ибн Язид р.л.г. риуаят етті***

## Отыз төртінші бап: Туыстық қатынаста-санаспау

62 – حَدَّثَنَا مُحَمَّدُ بْنُ كَثِيرٍ قال: أَخْبَرَنَا سُفْيَانُ، عَنْ الأَعْمَشِ وَالْحَسَنِ بْنِ عَمْرٍو وَفِطْرٍ، عَنْ مُجَاهِدٍ، عَنْ عَبْدِ اللَّهِ بْنِ عَمْرٍو. قَالَ سُفْيَانُ: لَمْ يَرْفَعْهُ الأَعْمَشُ إِلَى النَّبِيِّ صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ وَرَفَعَهُ الْحَسَنُ وَفِطْرٌ عَنِ النَّبِيِّ صَلَّى اللهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ قَالَ: "لَيْسَ الْوَاصِلُ بِالْمُكَافِئِ. وَلَكِنْ الْوَاصِلُ الَّذِي إِذَا قُطِعَتْ رَحِمُهُ وَصَلَهَا"

"Туған-туыспен санасып (яғни, ол бергенімді немен қайтарады деп) жасалған қатынас қатынасқа жатпайды. (Арада есеп болмай) үзілген қарым-қатынасты қайта жалғастыру ниетімен жасалған қатынас нағыз қатынасқа жатады."

***Хадисті Мухаммад ибн Кәсир р.л.г. риуаят етті***

## Отыз бесінші бап: Мұсылман болмай тұрып істеген жақсылықтың қабыл болуы

63 – حَدَّثَنَا أبو اليمان قال: أخبرنا شعيب عَنْ الزُّهْرِيِّ قال: أخبرني عُرْوَةُ بن الزبير، أن حَكِيمَ بْنَ حِزَامٍ أخبره، أَنَّهُ قَالَ لِلنَّبِيِّ صلى الله عليه وسلم: أَرَأَيْتَ أُمُورًا كُنْتُ أَتَحَنَّثُ بِهَا فِي الْجَاهِلِيَّةِ مِنْ صِلَةٍ وَعَتَاقَةٍ وَصَدَقَةٍ، فَهَلْ لِي فِيهَا أَجْرٌ؟ قَالَ حَكِيمٌ: قَالَ رَسُولُ اللهِ صَلَّى اللهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ: "أَسْلَمْتَ

عَلَى مَا سَلَفَ مِنْ خَيْرٍ"

"Хаким ибн Хизам Нəбиден с.ғ.с.: "**Жəһилиятта (яғни, əлі мұсылман болмаған кезімде) мен туған-туыспен қатынаста болатынмын, құлды азат етіп садақа беретінмін. Осы істегенімнің мен үшін сауабы бар ма?**" — деп сұрағанда Ол с.ғ.с.: "**Сен істегенің қабыл етілген күйде мұсылман болдың (яғни, сауабы бар)**" — деп жауап берді."

*Хадисті Əбул-Йаман р.л.г. риуаят етті*

## Отыз алтыншы бап: Қыз балаға дұрыс тəрбие беру

**64** – حَدَّثَنَا عبد الله بن يزيد قال: حدثنا حرملة بن عمران أبو حفص التُّجيبي، عَنْ أَبِي-عُشَانة الْمعافري، عن عُقْبة بن عامر قال: سَمِعْتُ رَسُـولَ الله صلى الله عليه وسلم يَقُولُ: "مَنْ كَانَ لَهُ ثَلاَثُ بَنَاتٍ، وَصَبَرَ عَلَيْهِنَّ، وَكَسَاهُنَّ مِنْ جِدَّتِه، كُنَّ لَهُ حِجَابًا مِنَ النَّارِ"

"Мен Расулуллаһ с.ғ.с.: "**Кімнің үш қызы болып, ол оларға дұрыс тəрбие берсе, маңдай терімен тапқанымен киіндіріп бақса, олар (яғни, қыздарды тəрбиелеп өсіргені) ол үшін тозақ отынан қалқан болады**" — дегенін естідім."

*Хадисті Ъұқба ибн Ъамир р.л.г. риуаят етті*

**65** – حَدَّثَنَا الفضل بن دُكَيْن قال: حدثنا فطر، عن شُرَحْبِيل قـال: سَمِعْتُ ابْنَ عَبَّاس عَنِ النَّبِي صلى الله عليه وسلم قَالَ: "مَا مِنْ مُسْلِمٍ تدْرِكُـهُ ابْنَتَان، فَيُحْسِنُ صُحْبَتَهُمَا، إلاَّ أَدْخَلَتَاهُ الْجَنَّةَ"

"Егер мұсылманның екі қызы болып, ол оларды дұрыс тəрбиелеп өсірген болса, сол екі қызы оның жəннатқа кіруіне себепкер болады."

*Хадисті Ибн Аббас р.л.г. риуаят етті*

66 – حَدَّثَنَا أبو النعمان قال: حدثنا سعيد بن يزيد قال: حدثني علي بن يزيد قال: حدثني محمد بن المنكدر. أن جابر بن عبد الله حدثهم قال: قَالَ رَسُولُ اللهِ صلى الله عليه وسلم: "مَنْ كَانَ لَهُ ثَلاَثُ بَنَاتٍ، يُؤْوِيهِنَّ، وَيَكْفِيهِنَّ، وَيَرْحَمُهُنَّ، فَقَدْ وُجِبَتْ لَهُ الْجَنَّةُ الْبَتَّةَ" فَقَالَ رَجُلٌ مِنْ بَعْضِ الْقَوْمِ: وَثِنْتَيْنِ، يَا رَسُولَ اللهِ؟ قَالَ: "وَثِنْتَيْنِ"

"Расулуллаһ с.ғ.с.: "**Кімнің үш қызы болып, ол оларға қамқорлық жасаса, қайырымдылық қылып қамтамасыз етсе, оған әлбетте жәннат нәсіп болады.**" – деді. Адамдардың ішінен біреу: "**Я, Расулуллаһ с.ғ.с.! Оның екі қызы болса қандай болады?**" – деді. Расулуллаһ с.ғ.с.: "**Екі қызы болса да солай**" – деп жауап берді."

***Хадисті Жәбир ибн Абдуллаһ р.л.г. риуаят етті***

## Отыз жетінші бап: Апа-қарындасқа қамқорлық ету

67 – حدّثنا عبد العزيز بن عبد الله قال: حدثني عبد العزيز بن محمد، عن سهيل ابن أبي صالح، عن سعيد بن عبد الرحمن بن مكمل، عن أيوب بن بشير المعاوي، عن أبي سعيد الخدري، أَنَّ رَسُولَ اللهِ صلى الله عليه وسلم قَالَ: "لاَ يَكُونُ لأَحَدٍ ثَلاَثُ بَنَاتٍ، أَوْ ثَلاَثُ أَخَوَاتٍ فَيُحْسِنُ إِلَيْهِنَّ، إلاَّ دَخَلَ الْجَنَّةَ"

"Кімнің үш қызы немесе үш апа-қарындасы болып оларға қамқорлық ететін болса, ол міндетті түрде жәннатқа кіреді."

***Хадисті Абдул-Азиз ибн Абдуллаһ р.л.г. риуаят етті***

## Отыз сегізінші бап: Күйеуінен ажырасқан қызға қамқорлық ету

**68** – حدّثنا عبد الله بن صالح قال: حدثني موسى بن عُلَيّ، عن أبيه، أَنَّ النَّبِيَّ صلى الله عليه وسلم قَالَ لِسَرَاقَةَ بْنِ جُعْشَم: "أَلاَ أَدُلُّكَ عَلَى أَعْظَم الصَّدَقَة، أَوْ مِنْ أَعْظَمِ الصَّدَقَة" قَالَ: بَلَى، يَا رَسُولَ الله! قَالَ: "ابْنَتُكَ مَرْدُودَةٌ إِلَيْكَ، لَيْسَ لَهَا كَاسِبٌ غَيْرُكَ"

"Нәби с.ғ.с. Сурақа ибн Жұъшамға р.л.ғ.: **"Мен саған ең абзал садақаның не екенін айтайын ба?"** – дегенде, Сурақа р.л.ғ.: **"Әрине, айтыңыз"** – деді.

**- Күйеуінен ажырасқан қызың қолыңа келгенде оған қамқорлық етуің. Себебі, оның өзіңнен басқа қамқоршысы болмайды.**

***Хадисті Абдуллаһ ибн Солих р.л.г. риуаят етті***

**69** – حدّثنا حَيْوَة بن شُرَيح قال: حدثنا بقيّة، عن بحير، عن خالد، عن المقدام ابن معدى كرب، أَنَّهُ سَمِعَ رَسُولَ الله صلى الله عليه وسلم يَقُولُ: "مَا أَطْعَمْتَ نَفْسَكَ فَهُوَ لَكَ صَدَقَةٌ. وَمَا أَطْعَمْتَ وَلَدَكَ فَهُوَ لَكَ صَدَقَةٌ. وَمَا أَطْعَمْتَ زَوْجَكَ فَهُوَ لَكَ صَدَقَةٌ. مَا أَطْعَمْتَ خَادِمَكَ فَهُوَ لَكَ صَدَقَةٌ"

"Сен өз жаныңды баққаның - сен үшін садақа. Баланды тамақтандырғаның да сен үшін садақа. Жарыңды тамақтандырғаның - ол да сен үшін садақа. Қызметшіңді тамақтандырғаның да – сен үшін садақа."

***Хадисті Абдуллаһ ибн Солих р.л.г. риуаят етті***

## Отыз тоғызыншы бап: Қыз балаға өлім тілемеу

**70** – حدّثنا عبد الله بن أبي شيبة قال: حدثنا ابن مهدي، عن سفيان، عن عثمان ابن الحارث، عن أبي الروّاع، عَنْ ابْنِ عُمَرَ، أَنَّ رَجُلاً كَانَ عِنْدَهُ وَلَهُ بَنَاتٌ. فَتَمَنَّى مَوْتَهُنَّ. فَغَضَبَ ابْنُ عُمَرَ فَقَالَ: أَنْتَ تَرْزُقُهُنَّ؟

"Жанұясында ұл баласы болмай, тек қыз балалары болған бір адам Ибн Омардың р.л.ғ. жанында тұрып қыздарына өлім тіледі. Оның бұл ниетіне ашуы келген Ибн Омар р.л.ғ.: **"Оларға ризық беретін сенсің бе?"** – деді." ***Хадисті Абдуллаh ибн Солих р.л.г. риуаят етті***

## Қырқыншы бап: Бала – дүниенің хош иісі

**71** – حدّثنا موسى قال: حدثنا مهديّ بن ميمون قال: حدثنا ابن أبي يعقوبَ، عَنْ ابْنِ أَبِي نُعْمٍ قَالَ: كُنْتُ شَاهِداً لابْنِ عُمَرَ، إِذْ سَأَلَهُ رَجُلٌ عَنْ دَمِ الْبَعُوضَةِ فَقَالَ: مِمَّنْ أَنْتَ؟ فَقَالَ: مِنْ أَهْلِ الْعِرَاقِ. فَقَالَ انْظُرُوا إِلَى هَذَا يَسْأَلُنِي عَنْ دَمِ الْبَعُوضَةِ، وَقَدْ قَتَلُوا ابْنَ النَّبِيِّ صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ، سَمِعْتُ النَّبِيَّ صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ يَقُولُ: "هُمَا رَيْحَانِيَّ مِنَ الدُّنْيَا"

"Мен Ибн Омардың р.л.ғ. жанында едім. Бір адам шыбын-шіркейдің киімге жағылған қаны жайында сұрады. Ибн Омар р.л.ғ. одан: **"Сен қай жерденсің?"** – деп сұрады. Ол: **"Ирақтанмын"** – деп жауап берді. Сонда Ибн Омар р.л.ғ. таңдана: **"Мынаған қараңыздаршы. Бұл менен шыбын-шіркейдің қаны жайында сұрайды. Нәбидің с.ғ.с. немересін өлтірген осылар (яғни, ирақтықтар) емес пе?! Ал, мен Нәбидің с.ғ.с.: "Ол екеуі (яғни, немерелері Хасан мен Хусейн) бұл дүниенің хош иісі" – деп айтқанын естігемін"** – деді."

***Хадисті Ибн Әби Нуъм р.л.г. риуаят етті***

## Қырық бірінші бап: Баланы еркелету

72 – حدّثنا أبو الوليد قال: حدثنا حَدَّثَنَا شُعْبَةُ، عَنْ عَدِيَ ابْنِ ثَابِتٍ قال: سمعت الْبَرَاءَ يقول: رَأَيْتُ النَّبِيَّ صلى الله عليه وسلم، وَالْحَسَنُ – صلوات الله عليه – عَلَى عَاتِقه، وَهُوَ يَقُولُ: "اللَّهُمَّ! إِنِّي أُحِبُّهُ فَأَحِبَّهُ"

"Мен Нәбидің с.ғ.с. Хасанды р.л.ғ. мойынына отырғызып алып: **"Я, Тәңірім! Мен Хасанды жақсы көремін. Оны басқалардың сүйіспеншілігіне бөлей гөр"** – деп тілегенін көрдім."

***Хадисті Әл-Барра ибн Ъазиб р.л.г. риуаят етті***

## Қырық екінші бап: Ананың рақымдылығы

73 – حدّثنا مسلم بن إبراهيم قال: حدثنا ابن فضالة قال: حدثنا بكر بن عبد الله المزني، عن أنس بن مالك: جَاءَتْ امْرَأَةٌ إِلَى عَائِشَةَ رَضِيَ اللهُ عَنْهَا فَأَعْطَتْهَا عَائشَةُ ثَلاَثَ تَمْرَاتٍ. فَأَعْطَتْ كُلَّ صَبِيٍّ لَهَا تَمْرَةً، وَأَمْسَكَتْ لِنَفْسِهَا تَمْرَةً. فَأَكَلَ الصِّبْيَانُ التَّمْرَتَيْنِ وَنَظَرَا إِلَى أُمِّهِمَا. فَعَمدَتْ إِلَى التَّمْرَةِ فَشَقَّتْهَا. فَأَعْطَتْ كُلَّ صَبِيٍّ نِصْفَ تَمْرَةٍ. فَجَاءَ النَّبِيُّ صَلَّى اللهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ فَأَخْبَرَتْهُ فَقَالَ: وَمَا يُعْجِبُكِ مِنْ ذَلِكَ؟ لَقَدْ رَحِمَهَا اللهُ بِرَحْمَتِهَا صَبِيَّيْهَا"

"Айша анамызға бір әйел келді. Айша анамыз оған үш құрма берді. Әлгі әйел құрманың екеуін екі баласына беріп, біреуін өзіне алып қалды. Екі баласы құрмаларын жеп болғаннан кейін анасына қараған еді, ол қолындағы құрмасын да екіге бөліп берді. Нәби с.ғ.с. үйіне келгеннен кейін Айша анамыз болған оқиғаны айтты. Сонда Нәби с.ғ.с.: **"Мұның несіне таңданасың? Ол әйел екі баласына рақымдылық еткеннен кейін Аллаһ Тағала оның өзін де рахметіне бөледі."**

*Хадисті Әнас ибн Мәлик р.л.ғ. риуаят етті*

## Қырық үшінші бап: Баланы еркелетіп сүю

74 – حَدَّثَنَا مُحَمَّدُ بْنُ يُوسُفَ قال: حَدَّثَنَا سُفْيَانُ، عَنْ هِشَامٍ، عَـنْ عُرْوَةَ، عَنْ عَائِشَةَ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهَا قَالَتْ: جَاءَ أَعْرَابِيٌّ إِلَى النَّبِيِّ صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ فَقَالَ: أَتُقَبِّلُونَ الصِّبْيَانَكُمْ؟ فَمَا نُقَبِّلُهُمْ. فَقَالَ النَّبِيُّ صَلَّى اللَّـهُ عَلَيْـهِ وَسَلَّمَ: "أَوَأَمْلِكُ لَكَ أَنْ نَزَعَ اللَّهُ مِنْ قَلْبِكَ الرَّحْمَةَ؟"

"Бір бәдәуи (шөл дала тұрғыны) Нәбиге с.ғ.с. келіп: **"Сендер балаларыңды еркелетіп сүйесіңдер ме? Біз балаларымызды еркелетіп сүймейміз"** – деді. Сонда Нәби с.ғ.с. оған: **"Аллаһ Тағала жүрегіңе мейірімділік сезімін салмаған болса, менің қолымнан не келеді"** – деп жауап берді."

*Хадисті Айша р.л.ғ. риуаят етті*

75 – حدثنا أبو اليمان قال: أخبرنا شعيب، عن الزُهري قال: حدثنا أبو سَلَمَةَ بن عبد الرحمن: أنَّ أَبَا هُرَيرة رضي الله عنه قال: قَبَّـلَ رَسُـولُ الله صلى الله عليه وسلم حَسَنَ بْنِ عَلِيّ، وَعِنْدَهُ الأَقْرَعُ بْـنُ حَـابِسِ التَّمِيمِـيَّ جَالِسٌ. فَقَالَ الأَقْرَعُ: إِنَّ لِي عَشَرَةً مِنَ الْوَلَدِ. مَا قَبَّلْتُ مِنْهُمْ أَحَداً. فَنَظَرَ إِلَيْهِ رَسُولُ الله صلى الله عليه وسلم ثُمَّ قَالَ: "مَنْ لاَ يَرْحَمْ لاَ يُرْحَمْ"

"Расулуллаһ с.ғ.с. Алидің р.л.ғ. ұлы Хасанды р.л.ғ. бетінен сүйді. Оны Расулуллаһтың с.ғ.с. жанында отырған Әл-Ақраъ ибн Хабис Әт-Тамими көріп: **"Менің он балам бар. Алайда осы уақытқа дейін мен оның біреуін де еркелетіп сүйген емеспін"** – деді. Сонда Расулуллаһ с.ғ.с. оған қарап: **"Басқаларға мейірімділік етпегеннің өзі де мейірімділікке бөленбейді"** – деді."

*Хадисті Әбу Һурайра р.л.ғ. риуаят етті*

## Қырық төртінші бап: Әкенің баласына қатысты міндеті

76 – حَدَّثَنَا مُحَمَّدُ بْنُ عبد العزيز قال: حدثنا الوليد بن مسلم، عن الوليد بن نمير بن أوس. أَنَّهُ سَمِعَ أَبَاهُ يَقُولُ: كَانُوا يَقُولُونَ: الصَّلاَحُ مِنَ اللهِ، وَالأَدَبُ مِنَ الآبَاءِ"

"Олар (яғни, сахабалар): **"Тақуалық - Аллаһ Тағаладан, ал әдептілік - әкеден (яғни, Аллаһ Тағала тағдырға тақуалықты жазғаннан кейін әкенің міндеті - баланы әдептілікке үйрету)"** – деп айтатын."

***Хадисті Мухаммад ибн Абдуллаһ р.л.ғ. риуаят етті***

77 – حدّثنا محمد بن سلام قال: أخبرنا عَبْدُ الأَعْلَى بن عبد الأعلـى القرشي، عَنْ دَاوُدَ بْنِ أَبِي هِنْدٍ، عَن عامر أن النعْمَانَ بْن بَشِيرٍ حدثه. أن أباه انْطَلَقَ به إِلَى رَسُولِ الله صلى الله عليه وسلم يَحْمِلُهُ فَقَالَ: يَا رَسُولَ اللهِ! إِنِّي أُشْهِدُكَ أَنِّي قَدْ نَحَلْتُ النُّعْمَانَ كَذَا وَكَذَا. فَقَالَ: "أَكُلَّ وَلَدِكَ نَحَلْتَ؟" قَالَ: لاَ، قَالَ: "فَأَشْهِدْ غَيْرِي"، ثُمَّ قَالَ: "أَلَيْسَ يَسُرُّكَ أَنْ يَكُونُوا فِي الْبِرِّ سَـوَاءً؟" قَالَ: بَلَى، قَالَ: "فَلاَ، إِذاً"

"Ұлын көтерген Башир р.л.ғ. Расулуллаһтың с.ғ.с. алдына келіп: **"Я, Расулуллаһ с.ғ.с., мен ұлым Ән-Нұғманды р.л.ғ. көтеріп алып жүргеніме сізді куә еткім келеді"** – деді. Сонда Расулуллаһ с.ғ.с.: **"Сіз барлық балаңызды осылай көтересіз бе?"** – деді.

- **Жоқ.**
- **Ондай болса, менен басқа біреуді куә етіңіз.**

Кейін Расулуллаһ с.ғ.с. Баширден р.л.ғ.: **"Балаларыңыз жақсылықты бірдей көргені сені қуандырмай ма?"** – деп сұрағанда, Башир р.л.ғ.: **"Әрине, қуандырады"** – деп жауап берді.

- **Ондай болса, мен әділетсіз істе куәгер бола алмаймын.**

***Хадисті Мухаммад ибн Саләм р.л.ғ. риуаят етті***

## Қырық бесінші бап: <u>**Басқаларға мейірімділік ету**</u>

**78** – حدثنا محمد بن الْعَلاَءِ قال: حدثنا معاوية بن هشام، عن شيبان، عن فراس، عن عطية، عن أبي سعيد، عَنِ النَّبِيِّ صَلَّى اللهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ قَالَ: "مَنْ لاَ يَرْحَمْ لاَ يُرْحَمْ"

"Нәби с.ғ.с.: "**Басқаларға мейірімділік етпегеннің өзі де мейірімділікке бөленбейді**" – деді."

***Хадисті Әбу Саъид р.л.ғ. риуаят етті***

**79** – حدّثنا محمد بن سلام قال: أخبرنا أَبُو مُعَاوِيَةَ، عَنِ الأَعْمَشِ، عَنْ زَيْدِ بْنِ وَهْبٍ وَأَبِي ظَبْيَانَ، عَنْ جَرِيرِ بْنِ عَبْدِ اللهِ قَالَ: قَالَ رَسُولُ اللهِ صلى الله عليه وسلم: "لاَ يَرْحَمِ اللهُ مَنْ لاَ يَرْحَمِ النَّاسَ"

"Аллаһ Тағала адамдарға рақымдылық етпегенді рахметіне бөлемейді."

***Хадисті Жәрир ибн Абдуллаһ р.л.ғ. риуаят етті***

**80** – عن عبدة، عَنْ هِشَامٍ، عَنْ أبيه، عَنْ عَائِشَةَ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهَا قَالَتْ: أَتَى النَّبِيَّ صَلَّى اللَّهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ ناس من الأَعْرَابِيِّ. فَقَالَ لَهُ رَجُلٌ مِنْهُمْ: يَا رَسُولَ اللهِ! أَتُقَبِّلُونَ الصِّبْيَانَ؟ فَوالله مَا نُقَبِّلُهُمْ. فَقَالَ رَسُولُ اللهِ صَلَّى اللهُ عَلَيْهِ وَسَلَّمَ: "أَوَأَمْلِكُ لَكَ أَنْ كَانَ اللهُ عَزَّ وَجَلَّ نَزَعَ مِنْ قَلْبِكَ الرَّحْمَةَ؟"

"Нәбиге с.ғ.с. бір топ бәдәуилер келіп олардың біреуі: "**Я, Расулуллаһ с.ғ.с.! Сендер балаларыңды еркелетіп сүйесіңдер ме? Аллаһ Тағаламен ант етемін, біз балаларымызды еркелетіп сүймейміз**" – деді. Сонда Расулуллаһ с.ғ.с. оған: "**Аллаһ Тағала жүрегіңе мейірімділік сезімін**

**салмаған болса менің қолымнан не келеді"** – деп жауап берді."

*Хадисті Айша р.л.г. риуаят етті*

**81** – حَدَّثَنَا أبو النعمان قال: حدثنا حماد بن زيد، عن عاصم، عن أبي عثمان، أَنَّ عُمَرَ رَضِيَ اللهُ عَنْهُ اسْتَعْمَلَ رَجُلاً. فَقَالَ الْعَامِلُ: إِنَّ لِي كَذَا وَكَذَا مِنَ الْوَلَدِ، مَا قَبَّلْتُ وَاحِدًا مِنْهُمْ. فَزَعَمَ عُمَرُ، أَوْ قَالَ عُمَرُ: إِنَّ اللهَ عَزَّ وَجَلَّ لاَ يَرْحَمُ مِنْ عِبَادِهِ إِلاَّ أَبَرَّهُمْ"

"Омардың р.л.ғ. қолында қызмет қылып жүрген бір адам бар еді. Бір күні сол адам: **"Менің пәленше балам бар, алайда осы кезге дейін мен оның біреуін де еркелетіп бетінен сүйген емеспін"** – деген еді Омар р.л.ғ. оның бұл сөзіне: **"Аллаһ Тағала құлдарының ең мейірімділерін ғана рақмет етеді"** – деді."

*Хадисті Мухаммад ибн Абдуллаһ р.л.г. риуаят етті*



# Мазмұны

**Имам Бухари**

**Имандылық қағидалары**

Баспаның бас директоры *Ә.Көпіш*
Өндіріс бастығы *Қ.Оспанова*
Редакторы *Ж.Мәзбаева*
Суретшісі *Қ.Сырлыбаев*
Техникалық редакторы *Д.Омарғалиева*
Компьютерде қалыптаған *Р.Жарипова*

Басуға 22.05.08 ж. қол қойылды. Пішімі 60х84 1/8.
Офсеттік қағаз. Шартты баспа табағы 3,3. Есептік баспа табағы 4,7. Таралымы 500 дана.

"Өнер" баспасының мекенжайы:
050009, Алматы қ., Абай даңғылы, 143; Баспалар үйі, 2-қабат.
Тел: 8(727) 395-52-06; 395-52-08, 394-37-74
E-mail: Oner2006@mail.ru: Oner@mail.kz

